Куран менен хадис дубаларынан
алынган

# МУСУЛМАН КОРГОНУ

*Боорукер жана ырайымдуу Аллаһтын аты менен баштаймын.*

## Баш сөз

Бардык мактоолор Аллаһга! Биз аны даңктайбыз, Андан жардам жана күнөөлөрүбүздү кечирүүсүн сурайбыз. Өзүбүздөгү жана иштерибиздеги жамандыктардан сактоосун сурап Аллаһга жалбарабыз.

Аллаһ кимди туура жолго баштаса, аны эч ким адаштыра албайт жана Аллаһ кимди адаштырса, аны эч ким туура жолго сала албайт. Биз: «Аллаһ жалгыз кудай, Андан башка эч кудай жок, Анын эч бир шериги жок, Мухаммад саллаллоһу алайһи ва саллам Анын кулу жана элчиси»,- деп күбөлүк

беребиз. Аллаһ Мухаммад пайгамбарыбыз[саллаллоху алайхи ва саллам]га, анын үй-бүлөсүнө, сахабаларына жана кыяматка чейин аларга адашпай ээрчиген бардык мусулмандарга ырайым кылып, аларга көптөн-көп саламдар жеткирсин!

Андан соң:

Бул китепче менин «Куран жана Сүннөттөн алынган дем салуу, шыпаа, дуба жана зикирлер» деген китебимден кыскартылып жазылды. Мен бул китепчеде сапардагы адамдарга жеңил жана оңой болсун деп зикир бөлүгүн гана кыскартып бердим.

Улук Аллаһтан, жогорку даражалуу ысым сыпаттарын ортого коюп суранаарым: ушул эмгекти менин эки дүйнөмдө пайдалуу кылса экен! Анан да ушул китепти окуган, басмага даярдаган, басып чыгарган… деги эле, жарык көрүүсүнө себеп болгон бардык адамдарга анын сообу жетсе экен! Бардыгы Аллаһтын



Өзүнүн колунда. Ал бардык нерсеге кадыр-кудуреттүү!

Аллаһ пайгамбарыбыз Мухаммадга, үй-бүлөсүнө, сахабаларына жана кыяматка чейин аларга ээрчиген адамдарга Өз ырайым- ырахматын берсин.

*Саид бин Али бин Вахб Аль-Кахтани.*
*1991-жыл.*

## Эскертүү

Урматтуу окурман! Биз бул эмгектеги арабча дубалардын окулушунун астына кирилицца тамгасы менен да өзүндөй берүүгө тырыштык. Албетте, кирилицца менен араб тилиндеги тыбыштарды дал өзүндөй анык-тунук чыгаруу мүмкүн эмес. Ошентсе да төмөндөгүчө комбинациялар менен араб сөздөрүн кириллицада жандандырууга аракет кылдык:

1. Араб тилиндеги «айн» тамгасын биз кириллицада *(‘)* белгиси менен жаздык. Мисалы: «Алхамду лиллахил лазий ахянаа ба’да маа амаатана ва илайхиннушуур».

2. Араб тилиндеги сөкүндүү хамзаны *(,)* менен белгиледик. Мисалы: «Минал му,минин».

3. Араб тилиндеги созулган «алифти» эки *(а)* менен белгиледик. Мисалы: «Лаа иллаhа иллал-лааh».

4. Араб тилинде кээ бир учурда сөз аягында үндүү окулса, кээ бир учурда окулбай калат. Биз бул эки түрдүү көрүнүштү төмөндөгүчө көрсөттүк: «Субхаана зил-жаббаруут(и) вал малакувт(и) вал кабирийаа(и) вал азамаh».

Жогорудагы дуба эгер токтоп-токтоп окулса, кашаа ичиндеги (и) тамгасы окулбайт. Эгерде тез окулса (и) үндүүсү кошулуп окулат.

5. Арабча ه тамгасын жана **таи’мудаввараны** *(h)* тамгасы менен белгиледик.

6. Пайгамбарыбыздын ысымы жана даражасынан соң келген ***саллаллоhу алайhи ва саллам*** сөзүнү мааниси «Ага Аллаh Тааланын ырайымы жана саламы болсун» дегенди билдирет.

7. «Радияллаху анху» деген дубанын мааниси «андан Аллаh ыразы болсун» дегенди билдирет.

«Рабби» сөзү «Жаратуучу», «Ээ», «Кожоюн» деген маанилерди билдирет.

## Зикирдин[1] артыкчылыгы

Аллаһ Таала айтты:

«Мени эстегиле. Мен да силерди эстеймин. Мага шүгүр кылгыла. Күпүр (каапырчылык) кылбагыла!»

*(«Бакара», 152)*

«Эй, момундар! Аллаһты көп-көп зикир кылгыла!»

*(«Ахзаб», 41-аят)*

«Аллаһты көп зикир кылуучу эркектер, Аллаһты көп зикир кылуучу аялдар… Аллаһ аларга кечирим жана чоң соопсыйлыктарды даярдап койгон».

*(«Ахзаб», 35-аят)*

«Раббиңди эртели-кеч, добуш чыгарбай, купуя түрдө, жалбаруу менен ичиңен зикир кыл! Капилет баскан (бейкапар) кишилерден болбо!»

*(«А'раф, 205-аят)*

Пайгамбарыбыз саллаллоһу алайһи ва саллам айтты:

---

[1] Зикир. Бул сөздүн мааниси «эске түшүрүү». Шарият китептеринде зикир сөзү «Аллаһты эске түшүрүү» маанисинде колдонулат. Мындан ары бул сөздү котормосуз эле колдонобуз.



«Раббисин эстеп, зикир кылган киши менен зикир кылбаган кишинин мисалы тирүү адам менен өлүк адамга окшойт».

*(Бухарий маал фатх, 11/208)*

«Эй, мен силерге силердин (Аллаһ алдындагы) даражаңарды көтөрө турган, эң таза жана силер үчүн алтын, күмүш садака кылуудан да, душманыңар менен жолугуп, жихад кылууңардан да жакшыраак ишиңер жөнүндө айтып берейинби?»

Дегенде алар: «Ооба»,- дешти. Анда пайгамбарыбыз айтты: «Ал иш - Аллаһты зикир кылуу»

*(Тирмизи - 5/459; Ибн Мажжа 2/1245)*

Пайгамбар саллаллоһу алайһи ва саллам айтты: «Аллаһ Таала айтат: мен пендемдин оюндагыдаймын. Эгер ал мени эстесе (зикир кылса) - мен аны менен биргемин. Эгер ал мени ичинде эскерсе - мен да аны ичимен эскеремин, эгер ал мени көпчүлүктүн арасында зикир кылса - мен да аны көпчүлүктүн арасында зикир кыламын. Эгер ал мага бир карыш жакындаса, мен ага бир чыканак жакындаймын. Эгер ал мага бир

чыканак жакындаса, мен ага бир кулач жакындаймын. Эгер ал мага басып келсе, мен ага чуркап барамын».

*(Бухарий, 8/171; Муслим, 4/2061)*

Абдуллаһ бин Бусрдан радиаллоһу анһу риваят кылынды: бир киши пайгамбарыбыз саллаллоһу алайһи ва саллам га келип: «Эй, Аллаһтын элчиси, ислам шариятын үйрөтүңүз, мен аны ар дайым айтып жүрөйүн», - дегенде Пайгамбарыбыз аны карап: «Тилиң ар дайым Аллаһты эскерүү (зикир) менен суланып турсун»,- деди.

*(Тирмизи, 5/458; Ибн Мажжа - 2/1246)*

Пайгамбарыбыз саллаллоһу алайһи ва саллам айтты: «Ким Аллаһтын китебинен бир тамга окуса - бир сооп берилет жана бир сооп он эсе көбөйтүлөт. Мен «алиф, лам, мим» бир тамга дебеймин. Бирок «алиф - бир тамга, «лам» бир тамга жана «мим» бир тамга деймин».

*(Тирмизи, 5/175)*

Акаба ибн Амир радиаллоһу анһу риваят кылды: «Биз мечит дарбазасынын алдында болчубуз. Аллаһтын элчиси чыгып, мындай деди: «Силердин кимиңер ар күн сайын эрте менен Бутхан же Акик жерине барып, эч бир күнөө кылбай жана тууган-уругунан ажырабай эки үлкөн төө алып келүүнү каалайт». Биз: «Эй, Аллаһтын элчиси, баарыбыз каалайбыз»,- дедик. Анда пайгамбарыбыз саллаллоһу алайһи ва саллам: «Силердин бириңер эртең менен мечитке барып илим үйрөнсө же улук Аллаһтын китебинен эки аят окуса - бул ага эки төө алгандан жакшы. Үч аят окуса, үч төөдөн, төрт аят окуса, төрт төөдөн … (дегеле) канча аят окуса, ошончо төө алгандан жакшы»,- деди.

*(Муслим, 1/553)*

Пайгамбарыбыз саллаллоһу алайһи ва саллам айтты: «Ким бир жерде Аллаһты зикир кылбай олтурса, ага Аллаһ тарабынан бир кемчилдик болот, жана ким бир жерде Аллаһты зикир кылбай жатса, ага да Аллаһ тарабынан бир кемчилдик болот»

*(Абу Дауд, 4/264)*

Пайгамбарыбыз (саллаллоһу алайһи ва саллам) айтты: «Кайсы бир жамаат бир мажилисте Аллаһты зикир кылбай өз пайгамбарына салават айтпай олтурса, аларга Аллаһ тарабынан бир кемчилдик болот. Андан соң Аллаһ аларды кааласа - азаптайт, кааласа - кечирим берет».

Пайгамбарыбыз (саллаллоһу алайһи ва саллам) айтты: «Кайсы бир жамаат олтурган орундарынан Аллаһты зикир кылбай туруп кетишсе, эшектин өлүгүнөн (жеп) тургандай болот жана алар үчүн кайгы-касирет келет».

*(Абу Дауд, 4/264; Ахмад, 2/389)*



## 1. Уйкудан ойгонгон мезгилдеги дубалар:

١ – «الْحَمْدُ لِلَّـهِ الَّذِي أَحْيَانَا بَعْدَ مَا أَمَاتَنَا وَإِلَيْهِ النُّشُورُ» .

**«Алхамду лиллааһил лазий ахйаанаа ба`да маа амаатана ва илайһин-нушуур».**

**1.** Бизди өлтүргөндөн соң кайра тирилткен Аллаһка мактоолор болсун жана бардыгыбыз Анын Өзүнө кайтабыз.

٢– «لَا إِلَـهَ إِلَّا اللهُ وَحْدَهُ لَا شَرِيكَ لَهُ، لَهُ الْمُلْكُ وَلَهُ الْحَمْدُ، وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ. سُبْحَانَ اللهِ، وَالْحَمْدُ للهِ، وَلَا إِلَـهَ إِلَّا اللهُ، وَاللهُ أَكْبَرُ، وَلَا حَوْلَ وَلَا قُوَّةَ إِلَّا بِاللهِ الْعَلِيِّ الْعَظِيمِ، رَبِّ اغْفِرْ لِي» .

**«Лаа илааһа иллал-лааһу**

**вахдаһу лаа шариика лаһ, лаһул-мулку валаһул-хамд, ва һува `алаа кулли шай-ин кодиир. Субхаанал-лааһ, вал-хамду лиллааһ, вала илааһа иллал-лааһ, валлооһу акбар, вала хавла ва-лаа куввата илла биллаа-һил `алиййил-`азиим, роббиг-фир-лий».**

**2.** Жалгыз Аллаһ Тааладан башка кудай жок. Анын шериги да жок. Бардык мүлк Аныкы жана бардык мактоо Ага таандык. Жана Ал бардык нерсеге Кадыр-кудуреттүү. Аллаһ - аруу, пакиза, бардык мактоо Ага таандык. Аллаһтан башка кудай жок. Аллаһ - улук. Эң жогорку жана эң улук болгон Аллаһтын күч-кудуретинен өткөн күч-кудурет жок. О, Раббим, мени кечир!



٣- «الْحَمْدُ لِلَّـهِ الَّذِي عَافَانِي فِي جَسَدِي، وَرَدَّ عَلَيَّ رُوحِي، وَأَذِنَ لِي بِذِكْرِهِ»

**«Алхамду, лиллааһил-лазий `аафааний фий жасадий, ва рад-да `алаййа руухий, ва азина лий бизикриһ».**

**3.** Денемди айыктырган, рухумду мага кайтарган жана Өзүн эскерүүгө мага мүмкүндүк берген Аллаһ Таалага мактоолор болсун.

**4.** *“Аалы Имран” сүрөсүнүн 190-аятынан 200-аятына чейин окуйт:* “Чындыгында асмандар менен жердин жаратылышында жана түн менен күндүн алмашып туруусунда акылдуу адамдар үчүн (Аллаһтын кудуретин көргөзгөн) алаамат-белгилер бар. Алар турганда, олтурганда жана жамбаштап жаткан учурларында да Аллаһты эскеришип, асмандар

жана жердин жаратылышы жөнүндө пикир кылышат (жана айтышат): «Эй, Раббибиз, сен буларды жөн эле жараткан эмессиң. Сен (эрмек үчүн бир нерсе жаратуудан) аруу-тазасың. Бизди тозок азабынан сакта!

Эй, Раббибиз! Сен кимди тозокко салсаң - аны кор кылдың жана заалымдарга эч бир жардамчы да жок!

Эй, Раббибиз! Албетте, биз ыйманга чакыруучунун: «Раббиңерге ыйман келтиргиле!» - деп чакырганын уктук жана ыйман келтирдик.

Эй, Раббибиз! Биздин күнөөлөрүбүздү кечирип, жаман амалдарыбызды өчүрүп, жакшылардын катарында өлтүргөйсүң!

Эй, Раббибиз! Өзүңдүн элчилериңе убада кылган нерсени бизге да бере көр жана бизди кыямат күнүндө кор кылба! Сен убадаңа кыянат кылбайсың!

Андан соң Раббилери алардын дубаларын кабыл кылып (мындай дейт): «Албетте, мен силерден эч бир амал кылуучунун амалын - ал аялбы же эркекпи - текке кетирбейм. Кээ бириңер кээ бирөөңөрдөнсүңөр жана менин жолумда жихад кылып, журттарынан чыгарылып азап тарткан, согушкан жана согушта өлтүрүлгөн адамдардын күнөөлөрүн өчүрүп, аларды өз Раббилери тарабынан сооп болгон үчүн, астында дарыялар агып турган бейиштерге киргиземин.

(Эй, Мухаммад саллаллоху алайhи ва саллам!) сени каапырлардын шаар-өлкөлөрдө кезип жүрүүлөрү алдап койбосун. Бул болгону аз гана дүйнө пайдасы. Кийин алардын орундары тозок болот. Ал кандай жаман орун!”

А бирок, Раббилеринен корккон адамдарга Раббилери тарабынан зыйнат түрүндө астынан дарыялар агып турган бейиш бактары берилип, алар ал жерде түбөлүк калышат. Аллаhтын алдындагы нерселер изги кишилер үчүн жакшы.

Албетте, Китеп ээлеринин (яхудийлер менен христиандардын) арасында Аллаhтын силерге түшүрүлгөн нерсеге (Куранга) жана өздөрүнө түшүрүлгөн нерсеге (Тоорат менен Инжилге) ишенип, Аллаhка моюн сунгандары жана Аллаhтын аяттарын арзан баага сатпагандары да бар. Алар үчүн дагы Раббилеринин алдында сооптор бар. Аллаh - тез эсеп-китеп кылуучу зат. Эй, момундар! Сабыр кылгыла! Сабыр кылуу менен бирге (каапырлардан) жогору болгула жана (ар дайым) бел байлап тургула! Аллаhтан корккула! Ошондо жеңишке жетүүңөр ажеп эместир".

### 2. Кийим кийгенде окулуучу дуба:

٥ - «الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي كَسَانِي هَذَا (الثَّوبَ) وَرَزَقَنِيهِ مِنْ غَيْرِ حَوْلٍ مِنِّي وَلَا قُوَّةٍ.»

**«Алхамду лиллааhил лазий ка-**



**саний hа-заа (ас савба) ва розакониhи мин гойри хавлин минний ва лаа кувваh».**

5. Мага ушул кийимди кийинтирген жана мени кыйнабастан ушуну мага насип кылган Аллаhка мактоолор болсун!

### 3. Жаңы кийим кийгенде окулуучу дубалар

٦- «اللَّهُمَّ لَكَ الْحَمْدُ أَنْتَ كَسَوْتَنِيهِ، أَسْأَلُكَ مِنْ خَيْرِهِ وَخَيْرِ مَا صُنِعَ لَهُ، وَأَعُوذُ بِكَ مِنْ شَرِّهِ وَشَرِّ مَا صُنِعَ لَهُ»

**«Аллооhумма лакал-хамду Анта касав-таниih, ас алука мин хойриhи ва хойри маасуни'а лаh, ва а'уузу бика мин шарриhи ва шарри маа суни'а лаh».**

6. О Аллаh! Сага мактоо болсун! Анткени муну мага Сен кийгиздиң. Мен сен-

ден ушул кийимдин жакшылыгы менен ага арналган нерсенин жакшылыгын тилеймин. Жана анын жамандыгы менен, ага арналган нерсенин жамандыгынан Өзүңө сыйынамын.

### 4. Жаңы кийим кийген кишиге айтылчу дубалар:

٧- «تُبْلِي وَيُخْلِفُ اللهُ تَعَالَى».

**«Тублий ва юхлифул-лааһу Та'алаа».**

7. (Кийгениң) эскирип калсын! Аллаһ башкасын берсин!

٨- «اِلْبِسْ جَدِيداً، وَعِشْ حَمِيداً، وَمُتْ شَهِيداً»

**«Илбас жадийдан, ва "иш хамийдан, вамут шаһиидан».**

8. Жаңы кийим кий, үлгүлүү жаша жана шейит бол!



### 5. Кийимди чечкендеги дуба:

٩- «بِسْمِ اللهِ»

**«Бисмиллаһ»**

9. Аллаһтын ысмы менен.

### 6. Ажатканага киргендеги дуба:

١٠- «[بِسْمِ اللهِ] اللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوذُ بِكَ مِنَ الْخُبُثِ وَالْخَبَائِثِ»

**«[Бисмиллаһ] Аллооһумма инний а'уузу бика минал-хубси валхобаамс».**

10. О Аллаһ, жин-шайтандын эркеги жана ургаачысынан Өзүң сакта!

### 7. Ажатканадан чыккандагы дуба:

١١- «غُفْرَانَكَ»

**«Гуфраанака»**

11. О Аллаh! Кечиришиңди сурайм.

## 8. Даарат алуунун алдындагы дуба:

٩- «بِسْمِ اللهِ»

**«Бисмиллаh»**

12. Аллаhтын ысмы менен.

## 9. Даарат алып болгондогу дуба:

١٣- «أَشْهَدُ أَنْ لَا إِلَـهَ إِلَّا اللهُ وَحْدَهُ لَا شَرِيكَ لَهُ وَأَشْهَدُ أَنَّ مُحَمَّداً عَبْدُهُ وَرَسُولُهُ . .»

**«Ашхаду ал лаа илаава иллал-лааhу вахдаhу лаа шарийка лаhу ва ашhаду анна Мухаммадан “абдуhу ва расуулуh».**

13. Мен: «Жалгыз Аллаhтан башка кудай жок, Аллаhтын шериги да жок жана Мухаммад саллаллоху алайhи ва саллам Аллаhтын кулу жана



элчиси»,- деп күбөлүк берем.

١٤- «اللَّهُمَّ اجْعَلْنِي مِنَ التَّوَّابِينَ وَاجْعَلْنِي مِنَ الْمُتَطَهِّرِينَ»

**«Аллооhуммаж-’алний минат таввабийна важ’алний минал мутатоhhи-риин».**

14. О Аллаh, мени тооба кылуучу жана таза кишилерден кыл!

١٥- «سُبْحَانَكَ اللَّهُمَّ وَبِحَمْدِكَ، أَشْهَدُ أَنْ لَا إِلَـهَ إِلَّا أَنْتَ، أَسْتَغْفِرُكَ وَأَتُوبُ إِلَيْكَ»

**«Субхаанакал-лооhумма ва бихамдик, ашhаду ал-лаа илааhа иллаа ант” ас-таг- фирука ва атуубу илайк».**

15. О Аллаh, Сен (бардык кемчиликтүү сыпаттардан) тазасың. Сага даңк! Мен Эч бир илаh жок, жалгыз Сен барсың деп күбөлүк берем. Мен Сенден кечирим сурайм. Жеке Сага гана тооба кылам.

## 10. Үйдөн (сапарга) чыгып бараткандагы дубалар:

١٦– «بِسْمِ اللهِ، تَوَكَّلْتُ عَلَى اللهِ، وَلَا حَوْلَ وَلَا قُوَّةَ إِلَّا بِاللهِ»

**«Бисмиллааһ, таваккалту “алал-лооһ, ва лаа хавла ва лаа куввата иллаа биллааһ».**

16. Аллаһтын ысымы менен Аллаһка тобокел кылдым (өзүмдү тапшырдым). Аллаһтын күчүнөн өткөн күч жана Аллаһтын кубатынан өткөн кубат жок!

١٧– «اللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوذُ بِكَ أَنْ أَضِلَّ، أَوْ أُضَلَّ، أَوْ أَزِلَّ، أَوْ أُزَلَّ، أَوْ أَظْلِمَ، أَوْ أُظْلَمَ، أَوْ أَجْهَلَ، أَوْ يُجْهَلَ عَلَيَّ»

**«Аллооһумма инний а “уузу бика ан адилла ва удалла, ав азилла” ав узалла, ав азлима, ав узлама, ав ажһала, ав южһала “алаййа».**

17. О Аллаһ! Сен мени адашуумдан



жана адаштырылуумдан, тайылуумдан жана тайдырылуумдан, зулум кылуумдан жана зулумга калуумдан, наадандыгымдан жана мага наадандык жасалуудан сактай көр.

## 11.Манзилге (үйгө) жетип баргандагы дуба:

١٨ – «بِسْمِ اللهِ وَلَجْنَا، وَبِسْمِ اللهِ خَرَجْنَا، وَعَلَى رَبِّنَا تَوَكَّلْنَا، ثُمَّ لِيُسَلِّمْ عَلَى أَهْلِهِ»

**«Бисмилааһи валажнаа, ва бисмиллааһи харажнаа` ва `алаа роббинаа таваккалнаа».**

18. Аллаһтын ысымы менен кирдик. Аллаһтын ысымы менен чыктык жана жалгыз Раббибизге тобокел кылдык (ушул дубаны окуп үй ичиндегилерге салам берет).

## 12. Мечитке бара жаткандагы дуба:

١٩ – اللَّهُمَّ اجْعَلْ فِي قَلْبِي نُوراً، وَفِي
لِسَانِي نُوراً، وَفِي سَمْعِي نُوراً، وَفِي
بَصَرِي نُوراً، وَمِنْ فَوْقِي نُوراً، وَمِنْ
تَحْتِي نُوراً، وَعَنْ يَمِينِي نُوراً، وَعَنْ
شِمَالِي نُوراً، وَمِنْ أَمَامِي نُوراً، وَمِنْ
خَلْفِي نُوراً، وَاجْعَلْ فِي نَفْسِي نُوراً،
وَأَعْظِمْ لِي نُوراً، وَعَظِّمْ لِي نُوراً،
وَاجْعَلْ لِي نُوراً، وَاجْعَلْنِي نُوراً، اللَّهُمَّ
أَعْطِنِي نُوراً، وَاجْعَلْ فِي عَصَبِي نُوراً،
وَفِي لَحْمِي نُوراً، وَفِي دَمِي نُوراً،
وَفِي شَعْرِي نُوراً، وَفِي بَشَرِي نُوراً»

**«Аллооhуммаж `ал фий к`албий нууран, ва фий лисааний нууран, ва фий сам` ий нууран, ва фий басорий нууран, ва мин фавкий нууран, ва мин тахтий нууран, ва `ан ямийний нууран, ва `ан**



**шимаалий нууран, ва мин амаамий нууран, ва мин халфий нууран, важ`ал фий нафсий нууран, ва а’зим лий нууран, ва `аззим лий нууран, важ`ал лий нууран, важ’алний нууран, Аллооhумма а’тиний нууран, важ’ал фий `асобий нууран ва фий лахмий нууран ва фий дамий нууран ва фий ша`рий нууран, ва фий башарий нууран».**

19. О Аллаh! Менин дилиме, тилиме жана көз-кулагыма нур бере көр! Менин артымдан да, алдымдан да, үстүмөн да, астыман да нур бер! Оң тарабыман да, сол тарабыман да нур бер! Астымдан да, артымдан нур бер! Ички дүйнөмө нурду жайгаштыр жана мен үчүн ал нурду улуу кыл! Мен үчүн нур жаадыр! Мени нурга айландыр! О, Аллаh! Мага нур бере көр! Менин тамырларымды, этимди, канымды, чачымды жана жүзүмдү нур кыл!

## 13. Мечитке кирип бараткандагы

**дуба:**

٢٠ - «أَعُوذُ بِاللهِ الْعَظِيمِ، وَبِوَجْهِهِ الْكَرِيمِ، وَسُلْطَانِهِ الْقَدِيمِ، مِنَ الشَّيْطَانِ الرَّجِيمِ» [بِسْمِ اللهِ، وَالصَّلَاةُ] [وَالسَّلَامُ عَلَى رَسُولِ اللهِ] «اللَّهُمَّ افْتَحْ لِي أَبْوَابَ رَحْمَتِكَ»

**«А’уузу биллааһил `азиим, ва биважһи-һил-кариим, ва султоониһил к`азиим, мин-аш-шайтоонир-ражиим» [Бисмиллааһ` вас-салаату вас-салааму “алаа расуулил-лааһ].» Аллооһуммаф-тахлии абвааба рахматик».**

20. Улук жүзүнүн жана байыркы-түбөлүк бийлигинин урматы менен, Улук Аллаһтан таш-бараңга (каргышка) кабылган шайтандын жамандыгынан коргоосун суранам! (Аллаһтын аты менен Аллаһтын элчисине Анын саламы жана ырайымы болсун!) О Аллаһ! Мага ырай-



ым эшиктериңди ач!

## 14. Мечиттен чыгып жаткандагы дуба:

٢١ - «بِسْمِ اللهِ وَالصَّلَاةُ وَالسَّلَامُ عَلَى رَسُولِ اللهِ، اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ مِنْ فَضْلِكَ، اللَّهُمَّ اعْصِمْنِي مِنَ الشَّيْطَانِ الرَّجِيمِ»

**«Бисмил-лааһи ва-солаату вас-салааму алаа расулил-лааһи Аллооһумма инний ас алука мин фадлик, Аллооһумма’симний минаш шайтоонир-ражиим».**

21.»Аллаһтын ысымы менен (чыгам). Аллаһтын элчисине Аллаһтын саламы жана боорукерлиги болсун! О Аллаһ! Мен Сенден мага пазилет- артыкчылык берүүңдү суранам! О Аллаһ! Мени өз ырайымыңдан куулган шайтандан сактай көр!»

## 15. Азанды уккандагы дуба:

22. «Азан айтуучунун азанын сөзмө-сөз

кайталайт. Бир гана «хаййа алас-солах, хаййа алал фалах (намазга шашылгыла, жеңишке шашылгыла)» деген жерине келгенде «ла хавла ва ла куввата илла билаһ (Аллахтан башка эч кимде күч-кубат жок)» деп айтат.

٢٣- «وَأَنَا أَشْهَدُ أَنْ لَا إِلَـٰهَ إِلَّا اللهُ وَحْدَهُ لَا شَرِيكَ لَهُ وَأَنَّ مُحَمَّداً عَبْدُهُ وَرَسُولُهُ، رَضِيتُ بِاللهِ رَبّاً، وَبِمُحَمَّدٍ رَسُولاً، وَبِالْإِسْلَامِ دِيناً»

**“Ва анаа ашһаду аллаа илааһа иллаллоһу вахдаһу лаа шарийка лаһу ва анна Мухаммадан `абдуһу ва расуулуһ, радийту биллааһи роббан, ва би Мухаммадин расуулан, ва бил-ислаами диинан».**

23. Азанчы күбөлүк сөздөрду айткан-да азан эшитүүчү: «Мен да Аллаһтан башка Кудай жок. Ал жалгыз, Анын шериги жок экенине жана чындыгында Мухаммад саллаллоһу алайһи ва саллам Аллаһтын кулу жана элчиси экенине күбө берем. Жана Аллаһты Раббим, Мухаммадды пайгамбарым, исламды диним деп ыраазы болдум»,- дейт.

24. Азанчынын айткан сөздөрүнө жооп айткан соң пайгамбарыбыз Мухаммад саллаллоһу алайһи ва саллам-га салават айтат:

٢٥- «اللَّهُمَّ رَبَّ هَٰذِهِ الدَّعْوَةِ التَّامَّةِ، وَالصَّلَاةِ الْقَائِمَةِ، آتِ مُحَمَّداً الْوَسِيلَةَ وَالْفَضِيلَةَ، وَابْعَثْهُ مَقَاماً مَحْمُوداً الَّذِي وَعَدْتَهُ، [إِنَّكَ لَا تُخْلِفُ الْمِيعَادَ]»

**«Аллооһумма робба һаазиһид-да `ватит тааммаһ, вас солаатил кооимаһ, аати Мухаммаданил васиилата вал-фадийлаһ, ваб`асһу макоомам - Махмууданил –лазий ва’адтаһ, [иннака лаа тухлифул-мий’аад]».**

25. Азан айтылып бүткөн соң төмөндөгүчө дуба кылат:

«О Аллаһ! О ушул толук чакыруунун

(дааваттын) жана убактысы келип калган намаздын Раббиси! Мухаммад (саллаллоhу алайhи ва саллам) га кыяматта ортомчулук (укугун) жана кеңири жакшылыктарыңды ыраа көр! Аны Өзүң убада кылган улук, даңкталган орунда (ортомчулук ордунда) тирилтир! Сен эч качан убадаңа кыянат кылбайсың!»

26. Азан менен каамат арасындагы убакытта ар ким өзүнө жакшы тилек тилейт. Себеби бул убакыттагы айтылган дуба кайтарылбай кабыл болот.

## 16. Намазга киришүүдөгү дуба:

٢٧– «اللَّهُمَّ بَاعِدْ بَيْنِي وَبَيْنَ خَطَايَايَ كَمَا بَاعَدْتَ بَيْنَ الْمَشْرِقِ وَالْمَغْرِبِ، اللَّهُمَّ نَقِّنِي مِنْ خَطَايَايَ، كَمَا يُنَقَّى الثَّوْبُ الأَبْيَضُ مِنَ الدَّنَسِ، اللَّهُمَّ اغْسِلْنِي مِنْ خَطَايَايَ، بِالثَّلْجِ وَالْمَاءِ وَالْبَرَدِ»



**«Аллооhумма баа'ид байний ва байна хатоо-йаа-йа камаа баа'адта байнал-машрики вал-магриб, Аллооhумма наккиний мин хотоо-йаа-йа, камаа юнаккас-савубул-абяду минад-данас, Аллооhуммаг-силний мин хотоо-йаа-йа, бис-салжи вал маа-и вал барад».**

27. «О, Аллаh! Мен менен менин каталарымдын арасын батыш менен чыгыштын арасын узак кылгандай узак кыла көр! О Аллаh! Ак кийим кирден таза болгондой мени да каталарымдан тазарта көр. О Аллаh! Менин каталарымды кар, суу жана мөндүр менен жуба көр».

٢٨– «سُبْحَانَكَ اللَّهُمَّ وَبِحَمْدِكَ، وَتَبَارَكَ اسْمُكَ، وَتَعَالَىٰ جَدُّكَ، وَلَا إِلَـٰهَ غَيْرُكَ»

**“Субхаанакал-лооhумма ва биhамдика ва табаароо касмук ва та’аалаа жаддук, ва лаа илааhа гойрук”.**

28. О Аллаh! (Сени бардык кемчиликтүү сыпаттардан аруулаймын). О, Аллаh! Сенин ысымың таберик! Улуулугуң эң жогору. Сенден башка эч бир кудай жок.

٢٩ – «وَجَّهْتُ وَجْهِيَ لِلَّذِي فَطَرَ
السَّمٰوَاتِ وَالأَرْضَ حَنِيفاً وَمَا أَنَا مِنَ
الْمُشْرِكِينَ، إِنَّ صَلاَتِي، وَنُسُكِي،
وَمَحْيَايَ، وَمَمَاتِي لِلَّهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ،
لا شَرِيكَ لَهُ وَبِذٰلِكَ أُمِرْتُ وَأَنَا مِنَ
الْمُسْلِمِينَ. اللَّهُمَّ أَنْتَ الْمَلِكُ لاَ إِلٰهَ
إِلاَّ أَنْتَ. أَنْتَ رَبِّي وَأَنَا عَبْدُكَ، ظَلَمْتُ
نَفْسِي وَاعْتَرَفْتُ بِذَنْبِي فَاغْفِرْ لِي ذُنُوبِي
جَمِيعاً إِنَّهُ لاَ يَغْفِرُ الذُّنُوبَ إِلاَّ أَنْتَ.
وَاهْدِنِي لِأَحْسَنِ الأَخْلاَقِ لاَ يَهْدِي



لِأَحْسَنِهَا إِلاَّ أَنْتَ، وَاصْرِفْ عَنِّي سَيِّئَهَا،
لاَ يَصْرِفُ عَنِّي سَيِّئَهَا إِلاَّ أَنْتَ، لَبَّيْكَ
وَسَعْدَيْكَ، وَالْخَيْرُ كُلُّهُ بِيَدَيْكَ، وَالشَّرُّ
لَيْسَ إِلَيْكَ، أَنَا بِكَ وَإِلَيْكَ، تَبَارَكْتَ
وَتَعَالَيْتَ، أَسْتَغْفِرُكَ وَأَتُوبُ إِلَيْكَ»

**«Важжаhту важhия лил-лазий фатарос самаавaати вал-арда ханиифаа, ва маа анаа минал мушрикиин, инна солаатий ва нусукий, ва маhйаа-я ва мамаатий лиллаахи роббил ааламиин, лаа шариика лаhу ва би заалика умирту ва анаа минал муслимиин. Аллооhумма антал-малику лаа илааhа илаа ант. Анта робии ва анаа абдук, золамту нафсий ва’тарофту би замбий фаг-фирлий зунуубий жамиий’ан иннаhу лаа ягфируз – зунууба илаа ант. Ваhдиний ли ахсанил ахлаaки лаа**

**яһдий ли ахсаниһаа иллаа ант, васриф анний саййи-а-һа лаа ясрифу анний саййи-а-һа иллаа ант, лаббайка ва са'дайка вал – хойру куллуһу би ядайка. Ваш-шарру лайса илайка, анаа бика ва илайка, табаарокта ва та'алайта, астагфирука ва атуубу илайк».**

29. Мен чыныгы мусулман катары жүзүмдү асмандар менен жерди жараткан Аллаһка караттым. Мен мүшриктерден эмесмин. Менин намазым, кулчулугум, тирүүлүгүм жана өлүмүм бардык ааламдардын Раббиси Аллаһ Таала үчүн. Анын шериги жок. Мен ушуга буйрулдум. Жана мен моюн сунуучулардანмын. О Аллаһ! Сен падышасың. Сенден башка эч бир кудай жок. Сен менин Раббимсиң. Мен сенин кулуңмун. Мен өзүмө зулумдук жасадым. Күнөөлөрүмдү мойнума алдым. Бардык күнөөлөрүмдү кечире көр (О, Аллаһ!) Чындыгында менин күнөөлөрүмдү сенден башка эч ким кечирбейт. Мени эң көркөм мүнөздөргө багытта. Сенден башка көркөм мүнөзгө багыттай турган эч ким жок. Менин жаман мүнөздөрүмдү кечире көр. Сенден башка жаман мүнөздөрүмдү арылтуучу эч ким жок. Мен сенин кол астыңдамын. Жана менин бактылуу болуум сага гана байланыштуу. Бардык жакшылык сенин колуңда. Жана жамандык сенден эмес. Мен эмне иш кылсам дагы сенин жардамың себептүү болот жана мен сенин өзүңө кайтамын. Сен улуусуң жана сенин улуулугуң эң жогору. Сенден кечирим сурайм жана сага тооба кылам.

٣٠- «اللَّهُمَّ رَبَّ جِبْرَائِيلَ، وَمِيكَائِيلَ، وَإِسْرَافِيلَ فَاطِرَ السَّمٰوَاتِ وَالْأَرْضِ، عَالِمَ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ، أَنْتَ تَحْكُمُ بَيْنَ عِبَادِكَ فِيمَا كَانُوا فِيهِ يَخْتَلِفُونَ. اهْدِنِي لِمَا اخْتُلِفَ فِيهِ مِنَ الْحَقِّ بِإِذْنِكَ إِنَّكَ تَهْدِي مَنْ تَشَاءُ إِلَىٰ صِرَاطٍ مُسْتَقِيمٍ»

**«Аллооһумма робба Жиброо-**

**ийла,ва Микааийла, ваИсроофиила фаатирос-са-маавaати валард, Аалимал-гойби вашшаhаадаh, анта тахкуму байна ибаадика фии маа каануу фийhи яхталифувн. Иhдиний лимах-тулифа фииhи минал-хакки би-изника иннака таhдий ман ташаа-у илаа сироотим-мустакиим».**

30. О, Аллаh! Жебрейил, Мекаил, Исрафил периштелеринин Раббиси жана асмандар менен Жердин жаратуучусу! Ашкере жана жашыруун (иштердин) кабарын билүүчү Зат! Сен пенделериң өз ара келише албай калган иштерге өкүм чыгарасың. Өз каалооң менен талаш маселелерден акыйкат жолуна баштай көр. Сен эч шексиз каалаган адамыңды туура жолго салуучусуң.

٣١- «اللهُ أَكْبَرُ كَبِيراً، اللهُ أَكْبَرُ كَبِيراً، اللهُ أَكْبَرُ كَبِيراً، وَالْحَمْدُ لِلَّهِ كَثِيراً، وَالْحَمْدُ لِلَّهِ كَثِيراً، وَالْحَمْدُ لِلَّهِ كَثِيراً، وَسُبْحَانَ اللهِ بُكْرَةً وَأَصِيلاً» ثلاثاً



**«Аллооhу акбару кабииран, Аллооhу акбару кабииран` Аллооhу окбару кабиираа, валхамду лиллааhи касии-ра(н),валхамду лиллааhи касии-ра(н)` валхамду лиллааhи касиираа, ва субхаанал-лооhи букротав ва асиила, ва субхаанал-лооhи букротав ва асиила ва субхаанал-лооhи букротав ва асиила».**

31. Аллаh эң улуу! (3 ирет) Аллаhка сансыз мактоо-даңк! (3 ирет) Мен эртели- кеч Аллаhты бардык кемчилик сыпаттардан аруулайм.

«أَعُـوذُ بِاللهِ مِنَ الشَّيْطَانِ : مِنْ نَفْخِهِ، وَنَفْثِهِ، وَهَمْزِهِ»

**«А’уузу бил-лааhи минаш-шайтоон: мин нафхиh(и), ва нафсиh(и), ва hамзиh “.**

31а. Шайтандын дем салып үйлөөсүнөн, текеберлигинен жана зыянынан Аллаhтын коргоосуна качам.

٣٢- «اللَّهُمَّ لَكَ الْحَمْدُ أَنْتَ نُورُ السَّمٰوَاتِ وَالْأَرْضِ وَمَنْ فِيهِنَّ، وَلَكَ الْحَمْدُ أَنْتَ قَيِّمُ السَّمٰوَاتِ وَالْأَرْضِ وَمَنْ فِيهِنَّ، [وَلَكَ الْحَمْدُ أَنْتَ رَبُّ السَّمٰوَاتِ وَالْأَرْضِ وَمَنْ فِيهِنَّ] [وَلَكَ الْحَمْدُ لَكَ مُلْكُ السَّمٰوَاتِ وَالْأَرْضِ وَمَنْ فِيهِنَّ] [وَلَكَ الْحَمْدُ أَنْتَ مَلِكُ السَّمٰوَاتِ وَالْأَرْضِ] [وَلَكَ الْحَمْدُ] [أَنْتَ الْحَقُّ، وَوَعْدُكَ الْحَقُّ، وَقَوْلُكَ الْحَقُّ، وَلِقَاؤُكَ الْحَقُّ، وَالْجَنَّةُ حَقٌّ، وَالنَّارُ حَقٌّ، وَالنَّبِيُّونَ حَقٌّ، وَمُحَمَّدٌ ﷺ حَقٌّ، وَالسَّاعَةُ حَقٌّ] [اللَّهُمَّ لَكَ أَسْلَمْتُ، وَعَلَيْكَ تَوَكَّلْتُ، وَبِكَ آمَنْتُ، وَإِلَيْكَ أَنَبْتُ، وَبِكَ خَاصَمْتُ، وَإِلَيْكَ حَاكَمْتُ. فَاغْفِرْ لِي مَا قَدَّمْتُ، وَمَا أَخَّرْتُ، وَمَا أَسْرَرْتُ، وَمَا أَعْلَنْتُ] [أَنْتَ الْمُقَدِّمُ، وَأَنْتَ الْمُؤَخِّرُ لَا إِلَٰهَ إِلَّا أَنْتَ] [أَنْتَ إِلٰهِي لَا إِلَٰهَ إِلَّا أَنْتَ]»



**«Аллоhумма лакал-хамду анта нурус-самаавати вал арди ваман фиийhинн, ва лакал-хамду анта коййимус-самаавати вал арди ваман фиийhинн, ва лакал-хамду анта роббус-самаавати вал-арди ва ман фииhинн) (ва лакал хамду лака мулкус-самаавaати вал-арди ва ман фиийhинн) (ва лакал-хамду анта маликус-самаавaати вал-ард(и)) (Ва лакал-хамд). (Антал-хакку, ва ва’дукал-хакку, ва кавлукал-хакку, ва ликааукал-хакуу, ван-наару хаккун, ван-набийю хаккун), ва Мухаммадун (саллаллооhу `алайhи ва саллам) хаккун ва саа”ату хаккун) (Аллооhумма лака асламту), ва `алайка таваккалт(у), ва`бика- аа-мант(у) ва илайка анабт(у), ва бика хоосамт(у), ва илайка хаакамт(у), фагфирлий маа каддамт(у), ва маа аххарт(у), ва маа асрорт(у), ва маа а’лант). Антал-мукаддим(у), ва антал-муа**

**хhиру лаа илааhа илла ант. Анта илааhий лаа илааhа илла ант)».**

32. О Аллаh! Сага мактоо-даңк! Сен асмандар менен жердин жана алардагы жанзаттардын нурусуң. Сага мактоо-даңк болсун! Сен асмандар менен жерди жана андагы жанзаттарды башкарып туруучусуң. (Жана сага мактоолор болсун! Сен асмандар менен жердин жана андагы жанзаттардын Раббисисиң) (Сага мактоолор болсун! Асмандар менен жердин жана андагы жанзаттардын падышалыгы сага таандык). (Сага мактоолор болсун! Сен асмандар менен жердин падышасысың). (Сага мактоо-даңк!) (Сен Хаксың! Сенин убадаң да Акыйкат (Хак). Сенин сөзүң да акыйкат! Кыяматта сени менен кездешүү да акыйкат. Бейиш да акыйкат. Тозок да акыйкат. Пайгамбарлар да акыйкат. Мухаммад саллаллоhу алайhи ва саллам да акыйкат. Кыямат күнү да акыйкат). (О Аллаh! Сага моюн сундум. Сага тобокел кылдым. Сага ыйман келтирдим. Сага тооба кылдым. Сенин жолуңда күрөштүм. Жана сенин өкүмүңдү жол кылдым. Менин мурдагы жана кийинки жасаган жашыруун-ашкере күнөөлөрүмдү кечире көр). (Алга жылдыруучу да сенсиң. Кечиктирип артка калтыруучу да сенсиң. Сенден башка эч бир илаh жок. Сен менин илаhымсың. Сенден башка эч бир илаh жок).



## 17. Рукуъ дубасы:

«سُبْحَانَ رَبِّيَ الْعَظِيمِ»

**«Субхаана роббиял-'азиим'**

33. Мен улук Раббимди (Кудайлык улуулугуна жарашпаган сыпаттардан) аруулайм (3 жолу).

٣٤- «سُبْحَانَكَ اللَّهُمَّ رَبَّنَا وَبِحَمْدِكَ اللَّهُمَّ اغْفِرْ لِي»

**«Субхаанакал-лооhумма роббанаа ва бихамдик, Аллооhуммагфир-лий».**

34. О, Аллаh! Эй, Раббибиз! Сен аруу,

пакизасың. Бардык мактоо сага таандык! О Аллаһ! Мени кечир!”

٣٥- «سُبُّوحٌ، قُدُّوسٌ، رَبُّ الْمَلَائِكَةِ وَالرُّوحِ»

**«Суббуухун, куддуусун, роббул-малаа-икати вар-руух».**

35. Аллаһ Таалам Аруу-пакиза, Ыйык-Мукадас. Ал Рух (Жебирейил) периштенин жана башка бардык периштелердин Раббиси.

٣٦- «اللَّهُمَّ لَكَ رَكَعْتُ، وَبِكَ آمَنْتُ، وَلَكَ أَسْلَمْتُ خَشَعَ لَكَ سَمْعِي، وَبَصَرِي، وَمُخِّي، وَعَظْمِي، وَعَصَبِي، وَمَا اسْتَقَلَّ بِهِ قَدَمِي»

**«Аллооһумма лака рака’ту, ва бика аа-манту, ва лака асламту хаша’а лака сам-’ий ва басорий, ва муххий, ва `аз-мий, ва `асобий,**



**ва мастакалла биһи кадамий».**

36. О Аллаһ! Өзүңө рукуъ кылдым (ийилдим) жана Өзүңө ыйман келтирип, Өзүңө моюн сундум. Сага менин кулагым, көзүм, мээм, сөөгүм, тамырларым, бутум ошондой эле көтөрүп турган бүткүл денем моюн сунду.

٣٧- «سُبْحَانَ ذِي الْجَبَرُوتِ، وَالْمَلَكُوتِ، وَالْكِبْرِيَاءِ، وَالْعَظَمَةِ»

**«Субхаана зил-жабаруут(и), вал-мала-куут(и), вал-кибрийаа(и), вал-’азамаһ».**

37. Күч-кудурет, бийлик, чоңдук-текеберлик менен улуулук ээси болгон Аллаһ (бардык кемчиликтүү сыпаттардан) аруу таза.

## 18. Рукуъдан тургандагы дуба:

٣٨- «سَمِعَ اللهُ لِمَنْ حَمِدَهُ»

**«`Сами’ал-лооһу лиман-**

**хамидаһ».**

38. Аллаһ Таала Өзүнө мактоо айткандарды угат

٣٩- «رَبَّنَا وَلَكَ الْحَمْدُ، حَمْداً كَثِيراً طَيِّباً مُبَارَكاً فِيهِ»

**«Роббана ва лакал-хамд(у), хамдан ка-сииран тоййибан мубаарокан фийһ».**

39. Эй Раббибиз! Сага көп, таберик, таза мактоолор болсун!

٤٠- «مِلْءَ السَّمٰوَاتِ وَمِلْءَ الْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا، وَمِلْءَ مَا شِئْتَ مِنْ شَيْءٍ بَعْدُ. أَهْلَ الثَّنَاءِ وَالْمَجْدِ، أَحَقُّ مَا قَالَ الْعَبْدُ، وَكُلُّنَا لَكَ عَبْدٌ. اللَّهُمَّ لَا مَانِعَ لِمَا أَعْطَيْتَ، وَلَا مُعْطِيَ لِمَا مَنَعْتَ، وَلَا يَنْفَعُ ذَا الْجَدِّ مِنْكَ الْجَدُّ»

**«Мил'ас-самаавaати ва милаларди ва маа байнаһу-маа, ва мил-а маа ши'та мин шай'ин ба'д(у) аһлассанаа-и вал-мажид. Ахакку маа коолал 'абд(у), ва кульлуна лакаа 'абду(н), Аллоһума лаа мани'а лима а'тойт(а), ва лаа му'тиа лимаа мана'т(а), ва лаа йанфау зал-жадди минкал-жадд».**

40. Эй Раббибиз! Сага айткан мактоолорубуз асмандар менен жерди жана алардын арасындагыларды толтурсун. Жана Өзүң каалаган нерселерди толтурсун! Сен мактоо жана улуулукка ылайыксың. Биз бардыгыбыз Сенин кулуңбуз жана кулуңдун айтар сөзүнүн эң туурасы: "О Аллаһ! Сен берген нерсеге эч ким тоскоол боло албайт. Ал эми Сен бербеген нерсени эч ким бере албайт. Ошондой эле бай адамдын мал-дүйнөсү Сенин алдыңда ага пайда бере албайт".

### 19. Саждага барган убакытта окулуучу дубалар:

٤١- «سُبْحَانَ رَبِّيَ الْأَعْلَى»

**«Субхаана роббиял-а `лаа».**

41.Мен эң жогорку даражалуу Раббимди (бардык кемчиликтүү сыпаттардан) аруулайм.

٤٢- «سُبْحَانَكَ اللَّهُمَّ رَبَّنَا وَبِحَمْدِكَ اللَّهُمَّ اغْفِرْ لِي»

**«Суб-хаанакал-лоонумма роббанаа ва бихамдик. Аллоонуммагфир-лий».**

42. О Аллаh! Мен Сени аруулайм! Раббибиз, Сага мактоолор болсун! О Алла мени кечир!

٤٣- «سُبُّوحٌ، قُدُّوسٌ، رَبُّ الْمَلَائِكَةِ وَالرُّوحِ»

**“Суббувхун, Куддувсун, Роббул малааикати вар Рувх”.**

43. Аллаh Таалам Аруу, Пакиза, Ыйык-Мукадас! Ал Жебирейилдин жана башка бардык периштелердин Раббиси!



٤٤- «اللَّهُمَّ لَكَ سَجَدْتُ وَبِكَ آمَنْتُ، وَلَكَ أَسْلَمْتُ، سَجَدَ وَجْهِيَ لِلَّذِي خَلَقَهُ، وَصَوَّرَهُ، وَشَقَّ سَمْعَهُ وَبَصَرَهُ، تَبَارَكَ اللهُ أَحْسَنُ الْخَالِقِينَ»

**«Аллооhумма лака сажадту ва бика ааманту ва лака асламту сажада важhий лиллазий халакаhу ва соввараhу ва шакка сам’аhу ва басораhу табаарокал Лооhу ахсанул холикийн».**

44. О Аллаh! Сага сажда кылдым. Сага ыйман келтирдим. Сага моюн сундум. Менин жүзүм (өзүм) өзүн жараткан, келбетин келтирген, кулагын жана көзүн ачкан Затка сажда кылды. Чындыгында жаратуучулардын эң чебери улуу Аллаh.

٤٥- «سُبْحَانَ ذِي الْجَبَرُوتِ، وَالْمَلَكُوتِ، وَالْكِبْرِيَاءِ، وَالْعَظَمَةِ»

**«Субхаана зил-жабарyут(и),-вал-мала-куут(и), вал-киб-рийаа(и), вал-`азамаh».**

45. Бардык күч-кудурет, бийлик, текеберлик жана улуулук ээси Аллаh (кемчиликтүү сыпаттардан) аруу, таза.

٤٦ – «اللَّهُمَّ اغْفِرْ لِي ذَنْبِي كُلَّهُ، دِقَّهُ وجِلَّهُ، وَأَوَّلَهُ وَآخِرَهُ وَعَلَانِيَتَهُ وَسِرَّهُ»

**«Аллооhуммаг-фир лий замбий куллаh(у) диккаhу ва жиллаh(у), ва аввалаhу ва аахироhу ва `алааниятаhу ва сирроhу».**

46. О Аллаh! Менин чоң-кичине, абалкы-акыркы, ашкере-жашыруун бардык күнөөлөрүмдү кечире көр!

٤٧ – «اللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوذُ بِرِضَاكَ مِنْ سَخَطِكَ، وَبِمُعَافَاتِكَ مِنْ عُقُوبَتِكَ وَأَعُوذُ بِكَ مِنْكَ، لَا أُحْصِي ثَنَاءً عَلَيْكَ أَنْتَ كَمَا أَثْنَيْتَ عَلَىٰ نَفْسِكَ»

**«Аллоhумма инний аyузу бириддока мин сахоотика ва би му'офаатика мин укуубатика ва а'уузу бика минка, лаа ухсий санаа ан алайка Анта камаа аснайта 'алаа нафсика».**

47. О Аллаh! Мен сенин ачууңдан ыраазычылыгыңа, жазалоондон кечиримиңе качамын. Мен Сенден Өзүңө сыйынам. Мен сага аталган мактоолорду айтып бүтүрө албайм. Анткени сен Өзүңдү мактагандайсың.

## 20. Эки сажданын ортосунда бир аз отургандагы дуба:

٤٨ – «رَبِّ اغْفِرْ لِي رَبِّ اغْفِرْ لِي»

**«Роббиг-фир лий, роббиг-фир лий».**

48. Эй Раббим, мени кечир, эй Раббим мени кечир!

٤٩ – «اللَّهُمَّ اغْفِرْ لِي، وَارْحَمْنِي، وَاهْدِنِي، وَاجْبُرْنِي، وَعَافِنِي، وَارْزُقْنِي، وَارْفَعْنِي»

**«Аллооhуммаг-фир-лий, вар хамний, ваh-диний, важ-бурний, ва’аафиний, вар-зук.ний, вар-фа’-ний»**

49. О Аллаh! Мени кечире көр, мага ырайым кыла көр! Мени туура жолго баштай көр. Мени өзүң оңдоп, мага амандык бер! Мага насип, ырыскы бер! Жана мени бийик даражаларга көтөр!

## 21. Курандагы сажда аяттарын окугандагы дубалар:

٥٠- «سَجَدَ وَجْهِيَ لِلَّذِي خَلَقَهُ، وَشَقَّ سَمْعَهُ وَبَصَرَهُ بِحَوْلِهِ وَقُوَّتِهِ، ﴿فَتَبَارَكَ ٱللَّهُ أَحْسَنُ ٱلْخَٰلِقِينَ﴾»

**«Сажада важhия лил-лазий халакаhу,ва шакка сам’аhу ва басороhу бихавлиhи ва кувватиhи, `фатабаарокал-лооhу ах-санул холикийн».**



50. Менин жүзүм (өзүм) Өзүнүн күч-кубаты менен аны жараткан, көзүн көрүүчү, кулагын угуучу кылган Затка сажда кылды! Эң жакшы жаратуучу болгон Алла таберик-улук!

٥١- «اللَّهُمَّ اكْتُبْ لِي بِهَا عِنْدَكَ أَجْراً، وَضَعْ عَنِّي بِهَا وِزْراً، وَاجْعَلْهَا لِي عِنْدَكَ ذُخْراً، وَتَقَبَّلْهَا مِنِّي كَمَا تَقَبَّلْتَهَا مِنْ عَبْدِكَ دَاوُدَ»

**«Аллооhуммак-туб-лий биhаа `индака ажран вадо` `анний биhаа виз-ран важ`-ал hа лий `индака зухран, ва такаббалhаа минний камаа такаббалтаhаа мин- `абдика Даа-ууд».**

51. О Аллаh! Ушул (сажда кылуум) себептүү мага Өзүңдүн астында сооп жаза көр. Ушул (сажда кылуум) себептүү менин күнөөмдү кечире көр. Жана бул саждамды Өз алдыңда мен үчүн казна кыла көр жана аны пендең Дауттан кабыл кылгандай менден да кабыл кыла көр.

## 22. Ташаххуд (Аттахияту) дубасы:

٥٢- التَّحِيَّاتُ لِلَّهِ، والصَّلَوَاتُ، وَالطَّيِّبَاتُ، السَّلَامُ عَلَيْكَ أَيُّهَا النَّبِيُّ وَرَحْمَةُ اللهِ وَبَرَكَاتُهُ، السَّلَامُ عَلَيْنَا وَعَلَىٰ عِبَادِ اللهِ الصَّالِحِينَ. أَشْهَدُ أَنْ لَا إِلَٰهَ إِلَّا اللهُ وَأَشْهَدُ أَنَّ مُحَمَّداً عَبْدُهُ وَرَسُولُهُ»

**«Ат-тахийаату лиллааhи, вас-солавaату,** ват-той-ибат. Ас-салааму `алай-ка ай-юhан-набии-ю ва рах-матул-лаоohи ва барокатуh(у), ас-саламу `алай-на ва `алаа `ибаадил-лааhис-соолихийн. Ашhаду ал-лаа илааhа иллал-лоohу ва ашhаду анна Мухаммадан `абдуhу ва расуулуh».

52. Бардык саламдар, жүгүнүүлөр жана таза-пакиза (дубалар) жалгыз Аллаhка! Эй Аллаhтын пайгамбары! Сага Аллаhтын саламы, мээрими жана берекеттери болсун! (Ошондой эле) Бизге жана Аллаhтын бардык салих (ибадат кылуучу) пенделерине Аллаhтын саламы болсун! Мен: «Жалгыз Аллаhтан башка кудай жок, Мухаммад (саллаллоhу алайhи ва саллам) Анын кулу жана элчиси» деп күбөлүк берем!



## 23. Ташаххуд дубасынын артынан окулуучу пайгамбар (саллаллоhу алайhи ва саллам) га арналган дубалар (салаваттар):

٥٣- اللَّهُمَّ صَلِّ عَلَىٰ مُحَمَّدٍ وَعَلَىٰ آلِ مُحَمَّدٍ، كَمَا صَلَّيْتَ عَلَىٰ إِبْرَاهِيمَ

وَعَلَىٰ آلِ إِبْرَاهِيمَ، إِنَّكَ حَمِيدٌ مَجِيدٌ، اللَّهُمَّ بَارِكْ عَلَىٰ مُحَمَّدٍ وَعَلَىٰ آلِ مُحَمَّدٍ كَمَا بَارَكْتَ عَلَىٰ إِبْرَاهِيمَ وَعَلَىٰ آلِ إِبْرَاهِيمَ، إِنَّكَ حَمِيدٌ مَجِيدٌ»

**«Аллооһумма салли `алаа Мухаммадин ва `алаа аали Мухаммад, камаа саллайта `ала Иброохим(а). Ва алаа аали Ибрахиим иннака хамийдум мажийд. Аллооһумма баарик алаа Мухаммад ва ала аали Мухаммад, камаа баарокта алаа Ибрахиима ва алаа аали Ибрахиим иннака хамидум мажиид».**

53. О Аллаһ! (Пайгамбарың), Ибрахим жана анын үй-бүлөсүнө ырайым кылган сыяктуу, (Пайгамбарың) Мухаммад саллаллоһу алайһи ва саллам га, анын үй-бүлөсүнө да ырайым кыл! Чындыгында Сен мактоого татыктуу, улук Затсың!

О Аллаһ! Ибрахимди жана анын үй-бүлөсүн берекеттүү кылгандай эле (Пайгамбарың) Мухаммад саллаллоһу алайһи ва саллам ды жана анын үй-бүлөсүн дагы берекеттүү кыл!

Албетте сен мактоого татыктуу улук Затсың!



54. О Аллаһ! (Пайгамбарың) Ибрахим жана анын аялдарына, урпактарына ырайым кылган сыяктуу пайгамбарым Мухаммад саллаллоһу алайһи ва саллам га, анын аялдарына жана урпактарына ырайым кыл. О Аллаһ! Ибрахимди жана анын аялдарын, урпактарын берекеттүү кылгандай эле Мухаммад саллаллоһу алайһи ва саллам ды, анын аялдарын, урпактарын берекеттүү кыл. Сен мактоого татыктуу, улук Затсың.

## 24. Намаздагы салам берүүнүн алдында окулчу дубалар

٥٥- «اللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوذُ بِكَ مِنْ عَذَابِ الْقَبْرِ ، وَمِنْ عَذَابِ جَهَنَّمَ ، وَمِنْ فِتْنَةِ الْمَحْيَا وَالْمَمَاتِ ، وَمِنْ شَرِّ فِتْنَةِ الْمَسِيحِ الدَّجَّالِ» .

**«Аллооһумма инний а’увзу бика мин `азаабил-кобри, ва мин `азааби жаһаннам, ва мин фитнатил махйаа ва мамаати, ва мин**

**шарри фитнатил Масиихид-дажжаал».**

55. О Аллаh! Мени кабыр азабынан, жаханнам (тозок) азабынан, өмүр жана өлүм азгырыктарынан жана Масих-уд-Дажжалдын азгырыгынан сакта!

٥٦– «اللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوذُ بِكَ مِنْ عَذَابِ الْقَبْرِ، وَأَعُوذُ بِكَ مِنْ فِتْنَةِ الْمَسِيحِ الدَّجَّالِ، وَأَعُوذُ بِكَ مِنْ فِتْنَةِ الْمَحْيَا وَالْمَمَاتِ. اللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوذُ بِكَ مِنَ الْمَأْثَمِ وَالْمَغْرَمِ»

**«Аллооhумма инний а’уузу бика мин `азаа-бил-кабр(и), ва а`уузу бика мин фит-натил-масиихид-дажжаал(и), ва а’уузу бика мин фит-натил-махйаа вал-мамаат(и). Аллооhумма инний а’уузу бика минал ма’сами вал-магром».**

56. О Аллаh! Кабыр азабынан сактай көр деп Өзүңө сыйынам. Ошондой эле



Масих-Дажжалдын жамандыгынан жана өмүр менен өлүмдүн бүлүк салуусунан сакта деп Өзүңө сыйынамын. О Аллаh! Албетте мен күнөөдөн жана (бирөөдөн) карыз болуп калуудан сенден паана сурайм.

٥٧– «اللَّهُمَّ إِنِّي ظَلَمْتُ نَفْسِي ظُلْماً كَثِيراً، وَلَا يَغْفِرُ الذُّنُوبَ إِلَّا أَنْتَ، فَاغْفِرْ لِي مَغْفِرَةً مِنَ عِنْدِكَ وَارْحَمْنِي إِنَّكَ أَنْتَ الْغَفُورُ الرَّحِيمُ»

**«Аллооhумма инний заламту нафсий зулман касиира(н) ва лаа ягфируз-зунууба илла ант(а). Фаг-фирлий маг-фиратаммин `индика вар-хамний иннака Антал гафуурур- рахиим».**

57. О Аллаh! Мен өзүмө көп зулумдук (күнөө) кылдым. Күнөөлөрдү бир Өзүңдөн башка эч ким кечирбейт! Мага Өз даргөйүңөн (алдыңан) кечирим бер!

Мага ырайым кыл! Сен кечиримдүү жана Боорукерсиң!

٥٨- «اللَّهُمَّ اغْفِرْ لِي مَا قَدَّمْتُ، وَمَا أَخَّرْتُ، وَمَا أَسْرَرْتُ، وَمَا أَعْلَنْتُ، وَمَا أَسْرَفْتُ، وَمَا أَنْتَ أَعْلَمُ بِهِ مِنِّي. أَنْتَ الْمُقَدِّمُ، وَأَنْتَ الْمُؤَخِّرُ لَا إِلَهَ إِلَّا أَنْتَ»

**“Аллоhуммаг-фирлий маа коддамту, ва маа ах-хорту, ва маа ассрорту ва маа а’ланту, ва маа асрофту, ва маа анта а’ламу биhи мин-ний. Антал-мукоддим(у) ва антал-муах-хиру лаа илааhа иллаа ант”**

58. О Аллаh! Менин илгерки-кийинки, жашыруун-ашкере жасалган күнөөлөрүмдү жана чектен чыккан иштеримди жана Өзүң менден жакшы билген күнөөлөрүмдү кечире көр. Илгерилетүүчү да, кечиктирүүчү да Өзүңсүң. Өзүңдөн башка эч бир Кудай жок.



٥٩- «اللَّهُمَّ أَعِنِّي عَلَىٰ ذِكْرِكَ، وَشُكْرِكَ، وَحُسْنِ عِبَادَتِكَ»

**«Аллооhумма а’инний `алаа зикрика, ва шукрика, ва хусни `ибаадатик».**

59. О Аллаh! Өзүңдү эске алганга, өзүңө шүгүрчүлүк кылууга, өзүңө жакшы шүгүрчүлүк кылып жүрүүңө мага жардам бер!

٦٠- «اللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوذُ بِكَ مِنَ الْبُخْلِ، وَأَعُوذُ بِكَ مِنَ الْجُبْنِ، وَأَعُوذُ بِكَ مِنْ أَنْ أُرَدَّ إِلَىٰ أَرْذَلِ الْعُمُرِ، وَأَعُوذُ بِكَ مِنْ فِتْنَةِ الدُّنْيَا وَعَذَابِ الْقَبْرِ»

**«Аллооhумма инний а’уузу бика минал- бухл(и), ва а’уузу бика минал-жубн(и), ва а’уузу бика мин ан уродда алаа ар-залил-`ум-р(и), ва а`уузу бика мин фитнатид-дунйаа ва `азаабил-кабр».**

60. О Аллаh! Мени сарандыктан, ба-

кылдыктан, коркоктукан сактай көр жана мени кор болгон өмүргө кайтарылуудан сактай көр. Мени кабыр азабынан жана дүйнө бүлүктөрүнөн (фитналарынан) сактай көр.

٦١- «اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ الْجَنَّةَ وَأَعُوذُ
بِكَ مِنَ النَّارِ»

**«Алооhумма инний ас-алукал жанната ва а’уузу бика миннан-наар».**

61. О Аллаh! Мен сенден бейишти сураймын. Жана тозоктон Өзүң сакта.

٦٢- اللَّهُمَّ بِعِلْمِكَ الْغَيْبَ وَقُدْرَتِكَ
عَلَى الْخَلْقِ أَحْيِنِي مَا عَلِمْتَ الْحَيَاةَ
خَيْراً لِي وَتَوَفَّنِي إِذَا عَلِمْتَ الْوَفَاةَ خَيْراً
لِي، اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ خَشْيَتَكَ فِي الْغَيْبِ
وَالشَّهَادَةِ، وَأَسْأَلُكَ كَلِمَةَ الْحَقِّ فِي
الرِّضَا وَالْغَضَبِ، وَأَسْأَلُكَ الْقَصْدَ فِي
الْغِنَى وَالْفَقْرِ، وَأَسْأَلُكَ نَعِيماً لَا يَنْفَدُ،



وَأَسْأَلُكَ قُرَّةَ عَيْنٍ لَا تَنْقَطِعُ، وَأَسْأَلُكَ
الرِّضَا بَعْدَ الْقَضَاءِ، وَأَسْأَلُكَ بَرْدَ الْعَيْشِ
بَعْدَ الْمَوْتِ، وَأَسْأَلُكَ لَذَّةَ النَّظَرِ إِلَى
وَجْهِكَ وَالشَّوْقَ إِلَى لِقَائِكَ فِي غَيْرِ
ضَرَّاءَ مُضِرَّةٍ وَلَا فِتْنَةٍ مُضِلَّةٍ، اللَّهُمَّ زَيِّنَّا
بِزِينَةِ الْإِيمَانِ وَاجْعَلْنَا هُدَاةً مُهْتَدِينَ»

**«Аллооhумма би-’илмикал-гайба ва куд-ротика `алал-халки ахйиний маа `алимтал хайаата хойран лий ва таваффаний изаа `алим-тал вафаата хойран лий, Алооhумма инний ас-алука хошятака фил-гойби ваш- шаhаадаh, ва ас-алука калиматал хакки фир-ридоо вал-гадоб, ва ас-`алукал косда фил-гинаа вал-факри, ва ас-алука наиймал-лаа ян-фад(у), ва ас-алука куррата ай-нил лаа танкот(у), ва ас-алукар-ридоо ба’-дал-кадоо-и, ва ас’алука ардал-**

**`айши ба’дал мавт, ва ас-алука лаззатан-назари илаа важhика ваш-шаувка илаа ликоо-ика фий гой-ри дорроо-а мудир-ротив-ва лаа фитнатим-мудиллаh, Аллооh-умма заййиннаа бизий-натил-ий-маани важ-’алнаа hудаатам-муh-тадиийн».**

62. О Аллаh! Кайыпты билүүчүлүгүң менен жана жаратуучу кудуретиң менен эгер жашоону мен үчүн жакшы деп билсең, мага өмүр бере көр. А эгер өлүмдү мен үчүн жакшы деп билсең мага өлүм бере көр деп сураймын. О Аллаh! Чындыгында менин ашкере жана көмүскө иштеримде Өзүңдөн коркуучу пенделерден кылууңду сурайм жана ыраазы болгон убактымда да, ачууланган убактымда да чын сөздү (айтуумду насип кыл деп Өзүңдөн сураймын. Ошону менен бир катар бай болгон чагымда да, жардылык чагымда да бир калыпта, орто болуумду сураймын. Мен сенден түгөнгүс неъмат жана арты үзүлбөй турган кубаныч сураймын. Ошондой эле, тагдырымда болгон окуядан (казадан) кийин (ага) ыраазылыкты жана өлүмдөн кийин бакытты сурайм. Жана Өз дидарыңды көрүү лаззаттын жана Өзүңө кайгысыз, адаштыруучу фитнасыз жолугууга куштарлыкты сураймын. О Аллаh! Бизди ыйман зыйнаты менен жасандыра көр. Жана бизди туура жолду кармаган кишилерден кыла көр.



٦٣– «اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ يَا أَللهُ بِأَنَّكَ الْوَاحِدُ الْأَحَدُ الصَّمَدُ الَّذِي لَمْ يَلِدْ وَلَمْ يُولَدْ وَلَمْ يَكُنْ لَهُ كُفُواً أَحَدٌ، أَنْ تَغْفِرَ لِي ذُنُوبِي إِنَّكَ أَنْتَ الْغَفُورُ الرَّحِيمُ»

**«Аллооhумма инний ас-алука йаа Аллооhу биан-накал-ваа-хидул-аха-дус-сома-дул-лазий лам ялид ва-лам йувлад ва лам якул-лаhуу куфу-ван ахад ан-таг-фиро лий зунуубий иннака антал-гафу-урур-рахиим».**

63. О Аллаh, О Раббим! Сен жалгыз - бирөө болгондугуң үчүн, Сен туубаган,

туулбаган, эч кимге муктаж болбогон, бирок бардык ааламдар Сага муктаж Зат (Самад) болгонуң үчүн, Сага эч бир теңдеш болбогондугу үчүн күнөөлөрүмдү кечирүүнү Өзүңдөн гана сурайм! Албетте, Сен кечирүүчү жана Боорукерсиң!

٦٤- «اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ بِأَنَّ لَكَ الْحَمْدَ لَا إِلَهَ إِلَّا أَنْتَ وَحْدَكَ لَا شَرِيكَ لَكَ، الْمَنَّانُ، يَا بَدِيعَ السَّمَوَاتِ وَالْأَرْضِ يا ذَا الْجَلَالِ وَالْإِكْرَامِ، يَا حَيُّ يَا قَيُّومُ إِنِّي أَسْأَلُكَ الْجَنَّةَ وَأَعُوذُ بِكَ مِنَ النَّارِ»

**«Аллооhумма инний ас-алука бианна лакал-хамда лаа илааhа иллаа Анта вахдака лаа шарийка лака, ал-маннаану, йаа бадии'ас-самаавaати вал-ард, йаа зал-жалаали вал-икроом, йаа Хайю йаа Кайювму инний ас алукал жанната ва а'увзу бика минан наар**

64. О Аллаh! Бардык мактоолор сага таандык. Сенден башка эч бир кудай жок болгону себептүү, Сен шериги жок жалгыз болгонуң себептүү жана сен милдет кылуучу болгонуң себептүү Сенден суранам: "Эй, асмандар жана Жердин жаратуучусу! Эй, улуулук жана урмат ээси! Эй, тирүү! Эй, түбөлүк жашоочу! Мен сенден бейишти сураймын жана мени тозок отунан сактай көр!"

٦٥- «اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ بِأَنِّي أَشْهَدُ أَنَّكَ أَنْتَ اللهُ لَا إِلَهَ إِلَّا أَنْتَ الْأَحَدُ الصَّمَدُ الَّذِي لَمْ يَلِدْ وَلَمْ يُولَدْ وَلَمْ يَكُنْ لَهُ كُفُواً أَحَدٌ»

**«Аллоhумма инний ас-алука би-анний ашhаду аннака антал-лооhу лаа илааhа иллаа антал-ахадус-сомадул-лазий лам-ялид ва лам ювлад ва лам-якул лаhу куфуван ахад».**

65. О Аллаh! Мен сенин Аллаh экендигиңе, Сенден башка эч бир кудай жок экендигине жана Сенин туубаган, туулбаган, ага эч ким теңдеш боло албаган беймуктаж Зат экениңе күбөлүк берүү менен Сенден сураймын.

## 25. Намазда салам бергенден кийин окулчу дуба:

٦٦- «أَسْتَغْفِرُ اللهَ (ثَلاثاً) اللَّهُمَّ أَنْتَ السَّلامُ، وَمِنْكَ السَّلامُ، تَبَارَكْتَ يَا ذَا الْجَلالِ وَالإِكْرَامِ»

**«Ас-таг-фирул-лооh (3 ирет) Аллооhумма антас-салааму, ва минкас-салааму, табаарокта йаа зал-жалаали вал-икроом».**

66. Астагфируллаh (Аллаhтан кечирим сурайм ) (3 жолу). О Аллаh! Өзүң (дүн бир ысымың) Салам. Жана саламаттык жалгыз Өзүңдөн! Эй улуулук-урматтуулуктун ээси, Сен - Табериксиң!

٦٧- «لاَ إِلَـهَ إِلاَّ اللهُ وَحْدَهُ لاَ شَرِيكَ لَهُ، لَهُ الْمُلْكُ وَلَهُ الْحَمْدُ وَهُوَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ، اللَّهُمَّ لاَ مَانِعَ لِمَا أَعْطَيْتَ، وَلاَ مُعْطِيَ لِمَا مَنَعْتَ، وَلاَ يَنْفَعُ ذَا الْجَدِّ مِنْكَ الْجَدُّ».

**«Лаа илааhа иллал-Лооhу вахдаhу лаа шарийка лаhу лаhул мулку ва лаhул хамду ва hува алаа**



**кулли шай'ин кадийр. Аллоhумма лаа маани'а лимаа а'тойта ва лаа му'тийа лимаа мана'та. Ва лаа йанфа'у зал жадди минкал жадд».**

67. Жалгыз Аллаhтан башка кудай жок жана Анын эч бир шериги жок! Мүлк (бардык ааламдар) Аныкы! Мактоолор жалгыз Өзүнө таандык! Ал бардык нерсеге Кадыр - кудуреттүү! О Аллаh! Сен берген нерсени эч ким тосо албайт, Сен тоскон нерсени эч ким бере албайт. Бай кишинин мал-дүйнөсү Сенин алдыңда ага пайда бере албайт.

٦٨- «لاَ إِلَـهَ إِلاَّ اللهُ وَحْدَهُ لاَ شَرِيكَ لَهُ، لَهُ الْمُلْكُ، وَلَهُ الْحَمْدُ وَهُوَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ. لاَ حَوْلَ وَلاَ قُوَّةَ إِلاَّ بِاللهِ، لاَ إِلَـهَ إِلاَّ اللهُ، وَلاَ نَعْبُدُ إِلاَّ إِيَّاهُ، لَهُ النِّعْمَةُ وَلَهُ الْفَضْلُ وَلَهُ الثَّنَاءُ الْحَسَنُ، لاَ إِلَـهَ إِلاَّ اللهُ مُخْلِصِينَ لَهُ الدِّينَ وَلَوْ كَرِهَ الْكَافِرُونَ»

**«Лаа илааhа иллал-Лооhу вахдаhу лаа шарийка лаhу лаhул**

**мулку ва лаһул хамду ва һува ‘алаа кулли шай’ин кадийр. Лаа хавла ва лаа куввата илаа биллааһ. Лаа илаһа иллал-Лооһу ва лаа на’буду иллаа ийяһу лаһун ни’мату ва лаһул фадлу ва лаһус санаа ул хасану. Лаа илааһа иллал-Лооһу мухлисийна лаһуд дийна ва лав карихал каафи-рувн».**

68. Аллаһтан башка эч бир кудай жок! Ал жалгыз жана Анын шериги жок. Бардык мүлк жана мактоолор Ага таандык. Жана Ал бардык нерсеге Кадыр. Аллаһтын күчүнөн өткөн күч, Аллаһтын кубатынан өткөн кубат жок. Эч бир кудай жок – жалгыз Аллаһ бар. Биз жалгыз Аллаһтан башка эч бир кудайга ибадат кылбайбыз. Неъмат, пазилет жана бардык жакшы мактоолор Ага таандык. Аллаһтан башка эч бир кудай жок. Биз эгер каапырлар жаман көрсө да Аллаһка калыс ибадат кылабыз.



٦٩- «سُبْحَانَ اللهِ، وَالْحَمْدُ لِلَّـهِ، وَاللهُ أَكْبَرُ (ثَلَاثاً وَثَلَاثِينَ) لَا إِلَـهَ إِلَّا اللهُ وَحْدَهُ لَا شَرِيكَ لَهُ، لَهُ الْمُلْكُ وَلَهُ الْحَمْدُ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ»

**«Субхаанал-Лооһи вал хамду лиллааһи вал-Лооһу акбар (Їч ирет). Лаа илааһа иллал-Лооһу вахдаһу лаа шарийка лаһу лаһул-мулку ва лахул- хамду ва һува ‘алаа кулли шай’ин кодийр».**

69. Мен Аллаһты (Өзүнүн улук даражасына ылайык болбогон кемчиликтүү сыпаттардан) аруулайм. Аллаһка мактоо болсун! Алла - эң улук! (33 жолу). Жалгыз Аллаһтан башка кудай жок. Ал - шериксиз. Мүлк (бүт аалам) жана (бардык) мактоо Аныкы. Ал бардык иштерге Кадыр - кудуреттүү.

70. Төмөндөгү сүрөлөрдү ар намаздан соң, ал эми багымдат жана шам намаздарынан соң 3 иреттен окуу керек.

*“Ыклас” сүрөсү:*

٧٠- سورة الإخلاص ﴿ قُلْ هُوَ ٱللَّهُ أَحَدٌ
* ٱللَّهُ ٱلصَّمَدُ * لَمْ يَلِدْ وَلَمْ
يُولَدْ * وَلَمْ يَكُن لَّهُۥ كُفُوًا أَحَدٌۢ ﴾

**Бисмиллааһир-рохмаанир рохиим. «Кул һувал-лооһу ахад. Аллооһус-сомад. Лам ялид ва лам йувлад. Ва лам якул-лаһу куфуван ахад».**

Өтө ырайымдуу жана боорукер Аллаһтын аты менен!

Айт (Эй, Мухаммад саллаллоһу алайһи ва саллам!) ал Аллаһ бирөө. Аллаһ – беймуктаж. Ал туубады жана туулбады. Эч ким ага теңдеш эмес.

*“Фалак” сүрөсү:*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ
قُلْ أَعُوذُ بِرَبِّ ٱلْفَلَقِ ﴿١﴾ مِن شَرِّ مَا خَلَقَ ﴿٢﴾ وَمِن
شَرِّ غَاسِقٍ إِذَا وَقَبَ ﴿٣﴾ وَمِن شَرِّ ٱلنَّفَّٰثَٰتِ فِى
ٱلْعُقَدِ ﴿٤﴾ وَمِن شَرِّ حَاسِدٍ إِذَا حَسَدَ ﴿٥﴾

**Бисмиллааһир-рахмаанир-рахиим. «Кул а’уузу бироббил-фа-**



**лак. Мин шари маа холак ва мин шарри гоосикин изаа вакоб. Ва мин шаррин-наффаасаати фил-’укод. Ва мин шарри хаасидин изаа хасад».**

Өтө ырайымдуу жана боорукер Аллаһтын аты менен баштаймын.

Айт (Эй, Мухаммад саллаллоһу алайһи ва саллам!) мен Өзү жараткан нерселердин жамандыгынан, караңгылык түшкөн убактагы түндүн жамандыгынан, түйүндөргө дем салуучулардын жамандыгынан жана көрөалбастардын жамандыгынан таң Рабббисинен паана-коргоо тилейм.

*“Нас” сүрөсү:*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ
﴿ قُلْ أَعُوذُ بِرَبِّ ٱلنَّاسِ * مَلِكِ ٱلنَّاسِ
* إِلَٰهِ ٱلنَّاسِ * مِن شَرِّ ٱلْوَسْوَاسِ
ٱلْخَنَّاسِ * ٱلَّذِى يُوَسْوِسُ فِى صُدُورِ
ٱلنَّاسِ * مِنَ ٱلْجِنَّةِ وَٱلنَّاسِ ﴾

**«Бисмиллааһир-рахмаанир - рахиим. «Кул а’уузу бироббин-**

кайтуучубуз. О Аллаһ! Менин ушул жапа чекениме (ага сабыр кылганыма) сооп жаз жана анын ордуна андан да жакшыраак башка бир жакшылык насип кыл!

## 54. Өлүктүн көзүн жапкандагы дуба

١٥٥ – «اللَّهُمَّ اغْفِرْ لِفُلاَنٍ (بِاسْمِهِ) وَارْفَعْ
دَرَجَتَهُ فِي الْمَهْدِيِّينَ، وَاخْلُفْهُ فِي عَقِبِهِ فِي
الْغَابِرِينَ، وَاغْفِرْ لَنَا وَلَهُ يَا رَبَّ الْعَالَمِينَ،
وَافْسَحْ لَهُ فِي قَبْرِهِ وَنَوِّرْ لَهُ فِيهِ»

**«Аллооһуммаг-фир ли <u>фулаанин*</u> вар-фа `дарожатаһу фил-маһдий-йийн(а), вах-луфһу фий `акибиһи фил-гообириин, ваг-фир ланаа ва лаһу йаа роббал-`ааламиин(а), ваф-сах лаһу фий кобриһи ва наввир лаһуу фийһ».**

---

* Асты сызылган сөздүн ордуна маркумдун атын атайт.



155. «О Аллаһ! Паланчаны (атын айтат…) Өзүң кечир! Анын бейиштеги даражасын жогорулат! Анын артынан жакшы мураскорлорду калтыр! О Ааламдардын ээси, бардыгыбызды Өзүң кечир! Анын көрүн (мүрзөсүн) кенен жана жарык кыл!»

## 55. Жаназа намазында окулчу дуба

١٥٦ – «اللَّهُمَّ اغْفِرْ لَهُ وَارْحَمْهُ،
وَعَافِهِ، وَاعْفُ عَنْهُ، وَأَكْرِمْ نُزُلَهُ، وَوَسِّعْ
مُدْخَلَهُ، وَاغْسِلْهُ بِالْمَاءِ وَالثَّلْجِ وَالْبَرَدِ،
وَنَقِّهِ مِنَ الْخَطَايَا كَمَا نَقَّيْتَ الثَّوْبَ
الْأَبْيَضَ مِنَ الدَّنَسِ، وَأَبْدِلْهُ دَاراً خَيْراً
مِنْ دَارِهِ، وَأَهْلاً خَيْراً مِنْ أَهْلِهِ، وَزَوْجاً
خَيْراً مِنْ زَوْجِهِ، وَأَدْخِلْهُ الْجَنَّةَ، وَأَعِذْهُ
مِنْ عَذَابِ الْقَبْرِ [وَعَذَابِ النَّارِ]»

**«Аллооһуммаг-фир лаһу вар хамһу, ва `аафиһ(и), ва`фу `анһ(у) ва акрим нузу-лаһ(у), ва васси’ мудхалаһ(у), ваг-силһу бил-маа-и вас-салжи вал-барад(и), ва наккиһи минал-хатоойаа камаа наккойтас-**

**савбал-абйада минад-данас(и), ва абдилһу даарон хойром-мин даариһ(и), ва аһлан хойром мин аһлиһ(и), ва завжан хойром мин завжиһ(и), ва адхилһул-жаннаһ, ва а'изһу мин 'азаабил-кобри [ва 'азаабин-наар]».**

156. О, Аллаһ! Аны кечир! Ага ырайым кыл! Ага жакшылык кылып, күнөөлөрүн кечир! Анын бейиштеги зыяпатын улуу кыл! Анын кирер жерин кең кыл жана аны суу, кар, мөндүр менен жуу! Аппак кийимди кирден тазалагандай, аны да каталардан тазалай көр. Ага өз үйүнөн жакшы үй, өз бүлөсүнөн жакшы бүлө жана өз жубайынан жакшы жубай берип, аны бейишке киргиз. Жана аны кабыр азабынан (жана тозок азабынан) сактай көр.

١٥٧ – «اللَّهُمَّ اغْفِرْ لِحَيِّنَا، وَمَيِّتِنَا، وَشَاهِدِنَا، وَغَائِبِنَا، وَصَغِيرِنَا وَكَبِيرِنَا، وَذَكَرِنَا وَأُنْثَانَا. اللَّهُمَّ مَنْ أَحْيَيْتَهُ مِنَّا فَأَحْيِهِ عَلَىٰ الْإِسْلَامِ، وَمَنْ تَوَفَّيْتَهُ مِنَّا فَتَوَفَّهُ عَلَىٰ الْإِيمَانِ، اللَّهُمَّ لَا تَحْرِمْنَا أَجْرَهُ وَلَا تُضِلَّنَا بَعْدَهُ»

**«Аллооһуммаг-фир ли хаййи-**



**наа, ва маййитинаа, ва шааһидинаа, ва гоо-ибинаа, ва сагийринаа ва кабииринаа ва закаринаа ва ун-саанаа. Аллооһумма ман ахйайтаһу миннаа фа-ахйиһи `алал-Ислаам(и), ва ман таваф-файтаһу миннаа фатаваффаһу `алал-иймаан(и), Аллооһумма лаа тахримнаа ажроһу ва лаа тудилланаа ба`даһ».**

157. О Аллаһ! Биздин өлүктөрүбүздү, ушул жерде тургандарыбызды, турбагандарыбызды, жаштарыбызды, карыларыбызды, эрекетерибизди, аялдарыбызды Өзүң кечир! О Аллаһ! Сен кимибизди тирилтчү болсоң мусулман ахыбалында тирилт, кимибизди өлтүрчү болсоң момуныймандуу ахыбалында өлтүр! О Аллаһ! Анын (ага окулган намаздын) соопторунан бизди бейнасип кылба жана андан соң бизди адаштырып койбо!

١٥٨- «اللَّهُمَّ إِنَّ فُلَانَ بْنَ فُلَانٍ فِي ذِمَّتِكَ، وَحَبْلِ جِوَارِكَ، فَقِهِ مِنْ فِتْنَةِ الْقَبْرِ وَعَذَابِ النَّارِ، وَأَنْتَ أَهْلُ الْوَفَاءِ وَالْحَقِّ. فَاغْفِرْ لَهُ وَارْحَمْهُ إِنَّكَ أَنْتَ الْغَفُورُ الرَّحِيمُ»

**«Аллооhумма инна (фулаанаб-на фуланин)» фий зимматик(а), ва хабли живаарик(а), факиhи мин фитнатил-кабр(и) ва `азаабин-на-ар(и), ва анта аhлул-вафаа-и вал-хакк(и) фагфир лаhу вар-хамhу иннака антал-гафуурур-рахиим».**

158. О, Аллаh! Паланчанын уулу түкүнчө *(аты аталат)* сенин кепилдигиңде жана Өз коргооңдо. Аны кабыр кыйынчылыгы менен тозок азабынан Өзүң сактай көр! Сен оопалуулук менен адилдик ээсисиң. Аны кечир жана Ага өзүң ыракым кыл. Эч шексиз Сен кечиримдүү жана өтө ырайымдуу Затсың.



١٥٩- «اللَّهُمَّ عَبْدُكَ وَابْنُ أَمَتِكَ احْتَاجَ إِلَىٰ رَحْمَتِكَ، وَأَنْتَ غَنِيٌّ عَنْ عَذَابِهِ، إِنْ كَانَ مُحْسِناً فَزِدْ فِي حَسَنَاتِهِ، وَإِنْ كَانَ مُسِيئاً فَتَجَاوَزْ عَنْهُ»

**«Аллооhумма “абдука вабну аматиках-таажа илаа рахматик, ва анта ганиюн `ан `азаабиh(и), ин каана мухсинан фа зид фий хасанаатиhи, ва ин каана мусий-ан фа тажааваз `анhу».**

159. О, Аллаh! Сенин кулуң жана сенин күңүңдүн уулу Өзүңдүн ырайымыңа муктаж. Сен анын азапталуусуна муктаж эмессиң. Эгер ал жакшы иштер жасаган болсо, анын сообун арттыр. Ал эми эгер ал жаман иш жасаган болсо,аны кечирип кой!

## 56. Наристеге жаназа намазын окуганда айтылуучу дуба

١٦٠- «اللَّهُمَّ أَعِذْهُ مِنْ عَذَابِ الْقَبْرِ»

**“Аллооhумма ‘аизhу мин ‘азаабил-кабр”.**

160. О, Аллаһ! Аны кабыр азабынан сакта!

*(Эгер төмөндөгү дубаны окуса жакшы болот).*

«اللَّهُمَّ اجْعَلْهُ فَرَطاً وَذُخْراً لِوَالِدَيْهِ، وَشَفِيعاً مُجَاباً. اللَّهُمَّ ثَقِّلْ بِهِ

مَوَازِينَهُمَا وَأَعْظِمْ بِهِ أُجُورَهُمَا، وَأَلْحِقْهُ بِصَالِحِ الْمُؤْمِنِينَ، وَاجْعَلْهُ فِي كَفَالَةِ إِبْرَاهِيمَ، وَقِهِ بِرَحْمَتِكَ عَذَابَ الْجَحِيمِ، وَأَبْدِلْهُ دَاراً خَيْراً مِنْ دَارِهِ، وَأَهْلاً خَيْراً مِنْ أَهْلِهِ، اللَّهُمَّ اغْفِرْ لِأَسْلَافِنَا، وَأَفْرَاطِنَا، وَمَنْ سَبَقَنَا بِالإِيمَانِ»

**«Аллооһуммаж-’алһу фаротан ва зухрон ливаалидайһ(и), ва шафий’ан мужаабаа. Аллооһумма саккил биһи маваазий-наһумаа ва а’зим биһи ужуурорһумаа, ва алхикһу би-соолихил му’миниин(а), важ-’алһу фий кафаалати Ибрахиим, вакиһи бирахматика “азаабол жахиим, ва абдилһу дарон хойром мин дaариһ(и), ва аһлан хойром мин аһлиһ(и), Аллооһуммаг-фир ли-аслаафинаа, ва афроотинаа, ва ман сабаконаа бил-иймаан».**

О, Аллаһ! Бул наристени бейишке мурда киргүүчү, ата-энесине байлык жана тилеги кайтарылбай турган шапаатчы кыл! О, Аллаһ! Ушул бөбөк себептүү ал экөөнүн (ата-энесинин) таразаларын салмактуу, соопторун басымдуу кыла көр. Аны жакшы момундардын катарына кош. Жана аны Ибрахимдин кепилдигине кой. Өз ырайымың менен аны тозок азабынан сактай көр. Аны өз үйүнөн да жакшы үй, өз үй-бүлөсүнөн жакшы үй-бүлө менен сыйла. О, Аллаһ! Биздин ата-бабаларыбызды, балдарыбызды жана бизден илгери ыйман менен өткөн кишилерди да Өз рахматыңа ал.

١٦١ – «اللَّهُمَّ اجْعَلْهُ لَنَا فَرَطاً، وَسَلَفاً، وَأَجْراً»

**«Аллооhуммаж- `алhу ланаа фаротан, ва салафан, ва ажран».**

161. О, Аллаh! Аны бизге байлык жана ата-энесине бейиштен орун дайындоочу жана бизге сооп боло турган кыла көр.

## 57. Та’зия (көңүл айтууга) баргандагы дуба

١٦٢ – «إِنَّ لِلَّـهِ مَا أَخَذَ، وَلَهُ مَا أَعْطَىٰ وَكُلُّ شَيْءٍ عِنْدَهُ بِأَجَلٍ مُسَمًّى... فَلْتَصْبِرْ وَلْتَحْتَسِبْ»

**«Инна лил-лааhи маа ахаза, ва лаhу маа а’тоо ва куллу шай-ин `индаhу би-ажалим-мусаммаа... Фал-тасбир вал-тахтасиб».**

162. Чындыгында алганы да, бергени да Аллаhтын Өзүнүкү. Ар бир нерсе Анын астында эсеп-кысаптуу. Сабыр кыл жана жакшылыктан үмүтүңдү үзбө.

Төмөндөгүдөй айтса да болот:



«أَعْظَمَ اللهُ أَجْرَكَ، وَأَحْسَنَ عَزَاءَكَ وَغَفَرَ لِمَيِّتِكَ»

**«А’зомаллооhу ажрока, ва ахсана “азаа-ака ва гофаро лимаййитик».**

Аллаh сообуңду мол, туткан азаңды көркөмдүү кылып, маркумуңардын күнөөсүн кечирсин!

## 58. Өлүктү мүрзөгө коюп жаткандагы дуба

١٦٣ – «بِسْمِ اللهِ وَعَلَىٰ سُنَّةِ رَسُولِ اللهِ»

**«Бисмилаh, ва ъала суннати Расулилаh»**

163. Аллаhтын ысмы жана элчисинин көргөзмөсү (жолу) менен.

## 59. Өлүктү көмгөндөн кийинки дуба

١٦٤ – «اللَّهُمَّ اغْفِرْ لَهُ اللَّهُمَّ ثَبِّتْهُ»

**«Аллооhуммаг-фирлаhу, Алооhумма саб-битhу».**

164. О Аллаh! Анын күнөөлөрүн кечир жана (сурак мезгилинде) бекем кыл! (караңыз: «Сунан Абу Дауд» 3/315)

### 60. Мүрзөлөрдү зыярат кылгандагы дуба

١٦٥ – «السَّلَامُ عَلَيْكُمْ أَهْلَ الدِّيَارِ، مِنَ
الْمُؤْمِنِينَ وَالْمُسْلِمِينَ، وَإِنَّا إِنْ شَاءَ اللهُ
بِكُمْ لَاحِقُونَ [وَيَرْحَمُ اللهُ الْمُسْتَقْدِمِينَ
مِنَّا وَالْمُسْتَأْخِرِينَ] أَسْأَلُ اللهَ لَنَا وَلَكُمُ
الْعَافِيَةَ»

**«Ассалааму `алайкум аhладдийаари минал-му миниина вал муслимиин(а), ва инна ин шааллооhу бикум лаахикувн. [Ва ярхамул-лооhул-мустакдимиина миннаа вал-муста`хирийн. Асалуллооhа ланаа ва лакумул-`аафияh».**



165. О, момун-мусулмандар мекенинин жашоочулары! Силерге Аллаhтын саламы болсун! Алла буюрса биз дагы силердин артыңардан барабыз. Өзүбүзгө жана силерге Аллаhтан кечирим сурайбыз.

### 61. Шамал болгондогу дуба

١٦٦ – «اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ خَيْرَهَا، وَأَعُوذُ بِكَ مِنْ شَرِّهَا»

**«Аллооhумма инний ас-алука хайраhаа, ва а'уузу бика мин шарриhаа».**

166. О, Аллаh! Бул шамалдын жакшылыгын көргөзүп, жамандыгынан сакта!

١٦٧ – «اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ خَيْرَهَا،
وخَيْرَ مَا فِيهَا، وَخَيْرَ مَا أُرْسِلَتْ بِهِ
وأَعُوذُ بِكَ مِنْ شَرِّهَا، وَشَرِّ مَا فِيهَا،
وشَرِّ مَا أُرْسِلَتْ بِهِ»

**«Аллооһумма инний ас алука хойроһаа, ва хойро маа фийһаа, ва хойро маа урсилат биһи ва а'уузу бика мин шарриһаа, ва шарри маа фийһаа ва шарри ма урсилат биһ».**

167. О, Аллаһ! Мен Сенден бул шамалдын кайырлуу болуусун жана анын ичиндегинин жакшылыгын жана аны менен жиберилген нерсенин жакшылыгын сурайм. Анын жамандыгынан жана анын ичиндегинин жамандыгынан, ошондой эле аны менен жиберилген нерсенин жамандыгынан Өзүң сактай көр!

## 62. Күн күркүрөгөндө айтылчу дуба

١٦٨- «سُبْحَانَ الَّذِي يُسَبِّحُ الرَّعْدُ بِحَمْدِهِ وَالْمَلاَئِكَةُ مِنْ خِيفَتِهِ»

**«Субхаанал-лазий юсаббихур-**



**ра'ду биһамдиһи вал-малаа-икату мин хий-фатиһ».**

168. Аллаһты аруулайм! Күндүн күркүрөшү дагы Аллаһка мактоо айтат. Периштелер дагы Аллаһтын айбатынан сестенип турушат.

## 63. Жамгыр тилеп окулчу дубалар

١٦٩- «اللَّهُمَّ أَسْقِنَا غَيْثاً مُغِيثاً مَرِيئاً مَرِيعاً، نَافِعاً غَيْرَ ضَارٍّ، عَاجِلاً غَيْرَ آجِلٍ»

**«Аллооһумма аскинаа гойсан мугийсан марийан морий'ан, нафи'ан гойро дооррин, `аажилан гойро аажил».**

169. О Аллаһ! Бизге куткаруучу,жагымдуу, нөшөрлүү, пайдалуу, зыянсыз, келечекте эмес, азыр жаай турган жамгыр бере көр!

١٧٠- «اللَّهُمَّ أَغِثْنَا، اللَّهُمَّ أَغِثْنَا اللَّهُمَّ أَغِثْنَا»

**«Аллооhумма агиснаа, Аллооhумма агис-наа, Аллооhумма агиснаа».**

170. О, Аллаh! Жамгыр бер! О, Аллаh жамгыр бер! О, Аллаh, жамгыр бер!

١٧١- «اللَّهُمَّ اسْقِ عِبَادَكَ، وَبَهَائِمَكَ، وَانْشُرْ رَحْمَتَكَ، وَأَحْيِي بَلَدَكَ الْمَيِّتَ»

**«Аллооhуммас-ки "ибаадака, ва баhаа-имак(а),ваншур рохматик(а), ва ахйи баладакал-маййит».**

171. О, Аллаh, пенделериңди жана башка жан-жаныбарларыңды сугар! Ырайымыңды жаадыр жана өлүк шаарларыңды тирилт!

## 64. Жамгыр жаап жаткандагы дуба



١٧٢- «اللَّهُمَّ صَيِّباً نَافِعاً»

**«Аллооhумма саййибан-нафи'а».**

172. О, Аллаh! Ушул жамгырды бизге жакшылык жана пайдалуу кыла көр!

## 65. Жамгыр токтогондо окулчу дуба

١٧٣- «مُطِرْنَا بِفَضْلِ اللهِ وَرَحْمَتِهِ»

**«Мутирнаа би фадлил-лааhи ва рохматиh».**

173. Аллаhтын ырайымы жана берекеси менен бизге жамгыр жаады.

## 66. Күн ачык болуусун сурагандагы дуба

١٧٤- «اللَّهُمَّ حَوَالَيْنَا وَلَا عَلَيْنَا. اللَّهُمَّ عَلَى الْآكَامِ وَالظِّرَابِ، وَبُطُونِ الْأَوْدِيَةِ، وَمَنَابِتِ الشَّجَرِ»

**«Аллоhумма hаваалайна валаа ‘алайна. Аллооhума ‘алаал аакаами ваз зирооби ва бутуунил авдийати ва манаабитиш-шажар».**

174. О, Аллаh! Бизге эмес, атараптарга: адырларга, тоо-таштарга, өрөөндөргө жана токойлорго (жаадыр)!

## 67. Жаңы ай (хилал) көргөндө

١٧٥ – «اللهُ أَكْبَرُ، اللَّهُمَّ أَهِلَّهُ عَلَيْنَا بِالْأَمْنِ وَالْإِيمَانِ، وَالسَّلَامَةِ وَالْإِسْلَامِ، والتَّوْفِيقِ لِمَا تُحِبُّ رَبَّنَا وَتَرْضَىٰ، رَبُّنَا وَرَبُّكَ اللهُ»

**«Аллооhу Акбар(у) Аллооhумма аhиллаhу `алайнаа бил-амни вал-иймаан(и), вас-саламати вал-Ислаам(и) ват-тавфийки лимаа тухиббу роббонаа ва тардоо, роббунаа ва роббукаллооh».**

175. Аллаh эң улук! О, Аллаh! Сен бул жаңы айда бизди Өзүң жакшы көрүп, ыраазы болчу иштерге жеткир жана бул айды биз үчүн сак-саламаттык , тынчтык жана ислам-ыйман айы кыл! (Эй хилал!) сенин да, биздин да Раббибиз Аллаh!

## 68. Ооз ачар мезгилдеги (ифтардагы) дубалар

١٧٦ – «ذَهَبَ الظَّمَأُ وَابْتَلَّتِ الْعُرُوقُ، وَثَبَتَ الْأَجْرُ إِنْ شَاءَ اللهُ»

**«Заhабаз-зама-у ваб-тал-латил-`уруук, ва сабатал-ажру ин шаааллооh».**

176. О, Аллаh! Мен Сен үчүн орозо кармадым, Сага ыйман келтирдим жана Сенин ырыскың менен ооз ачтым (ифтар кылдым).

١٧٧- «اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ بِرَحْمَتِكَ الَّتِي وَسِعَتْ كُلَّ شَيْءٍ أَنْ تَغْفِرَ لِي»

**«Аллооhумма инний ас-алука бирах-матикал-латий васи'ат кулла шай-ин ан таг-фиро лий».**

177. О, Аллаh! Бардык нерсени ороп алуучу мээрбандыгың менен мени кечирүүңдү сураймын!

## 69. Тамактануу алдындагы дубалар

178. Пайгамбарыбыз саллаллоhу алайhи ва саллам мындай деген: Эгер силердин бириңер тамак жесе:

بِسْمِ اللهِ ،

**«Бисмилаh»** деп баштасын.

Эгер тамак жегенден илгери айтууну унутуп калса:

بِسْمِ اللهِ ، فِي أَوَّلِهِ وَآخِرِهِ»

**«Бисмиллааhи фий авваллиhи ва аахириhи»**



"Абалында да, акырында да Аллаhтын аты менен баштаймын" десин.

179. Пайгамбарыбыз саллаллоhу алайhи ва саллам мындай деген: "Аллаh Таала кимге бир тамакты насип эткен болсо,

اللَّهُمَّ بَارِكْ لَنَا فِيهِ وَأَطْعِمْنَا خَيْراً مِنْهُ ،

**«Аллооhумма баарик ланаа фийhи ва ат-'имнаа хойроммин h».**

"О, Аллаh! Бизге бул тамакты берекелүү кыл жана (келечекте) мындан да жакшыраагын бер",- десин.

Ал эми Аллаh Таала кимге сүт насип кылса,

اللَّهُمَّ بَارِكْ لَنَا فِيهِ وَزِدْنَا مِنْهُ

**«Аллооhумма баарик ланаа фийhи ва зид-наа минh».**

"О, Аллаh! Бул сүттө бизге береке бер жана аны бизге мол кыл",- десин.

## 70. Тамактанып болгондо айтылчу дубалар

١٨٠– الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي أَطْعَمَنِي هَذَا، وَرَزَقَنِيهِ، مِنْ غَيْرِ حَوْلٍ مِنِّي وَلَا قُوَّةٍ»

**«Алхамду лиллааhил-лазий ат-’аманий hазаа, ва разак.анийh(и), мин гойри хавлим-минний ва лаа кувваh».**

180. Менден эч кандай күч-кубат талап кылбай, мени тамактандырып, ырыскыландырган Аллаh Таалага шүгүр.

١٨١– «الْحَمْدُ لِلَّهِ حَمْداً كَثِيراً طَيِّباً مُبَارَكاً فِيهِ، غَيْرَ [مَكْفِيٍّ وَلَا] مُوَدَّعٍ، وَلَا مُسْتَغْنًى عَنْهُ رَبَّنَا»

**«Алхамду лиллааhи хамдан касиирон тоййибан мубаарокан фийh(и), гойро (макфиййин ва лаа) мууадда’ин, ва лаа мус-тагнан `анhу роббанаа».**

181. Аллаhка көп, таза, берекелүү, ар дайым айтыла турган, токтоосуз мактоолор болсун! Биз ар дайым муктаж боло турган мактоолор болсун!



## 71. Меймандын тамак ээсине берчү батасы

١٨٢– «اللَّهُمَّ بَارِكْ لَهُمْ فِيمَا رَزَقْتَهُمْ، وَاغْفِرْ لَهُمْ وَارْحَمْهُمْ»

**«Аллооhумма баарик лаhум фий маа розактаhум, вагфир лаhум вархамhум».**

182. О Аллаh! Алардын ырыскыларын берекелүү кыл! Күнөөлөрүн кечирип, ырайымыңды көргөз!

## 72. Суу берген адамга бата берүү

١٨٣– «اللَّهُمَّ أَطْعِمْ مَنْ أَطْعَمَنِي وَاسْقِ مَنْ سَقَانِي»

**«Аллооhумма ат `им ман ат `аманий вас-ки ман сакооний».**

183. О, Аллаh! Мага тамак бергенди Өзүң тамактандыр, мага суу бергенди Өзүң сугар!

## 73. Ифтар кылдырган (ооз

**ачырган) үй ээсине бата берүү**

١٨٤ – «أَفْطَرَ عِنْدَكُمُ الصَّائِمُونَ، وَأَكَلَ طَعَامَكُمُ الأَبْرَارُ، وَصَلَّتْ عَلَيْكُمُ الْمَلاَئِكَةُ»

**«Афтаро ‘индакумус-соо-имув-на, ва акала то’аамакумул аброор, ва соллат ‘алайкумул малааикаһ».**

184. Үйүңөрдө орозо адамдар ифтар кылсын, тамагыңарды жакшылар жесин жана силерге периштелер дуба кылсын!

## 74. Бирөө тамака чакырса, бирок ал орозо туткан болсо

185. Пайгамбарыбыз саллаллоһу алайһи ва саллам айтты: «Чакырган жерге сөзсүз баргыла! Эгер орозо болсоңор тамак ээсине жакшы тилектер билдирип дуба кылгыла!”

## 75. Орозо кармаган кишини бирөө тилдесе эмне дейт?

١٨٦ – «إِنِّي صَائِمٌ، إِنِّي صَائِمٌ»

**«Инний соо-имун, инний соо-имун».**

186. “Мен орозомун, мен орозомун”- деп айтат.

## 76. Мөмөлүү дарактар бүчүрлөгөндө айтылчу дуба

١٨٧ – «اللَّهُمَّ بَارِكْ لَنَا فِي ثَمَرِنَا، وَبَارِكْ لَنَا فِي مَدِينَتِنَا وَبَارِكْ لَنَا فِي صَاعِنَا، وَبَارِكْ لَنَا فِي مُدِّنَا»

**«Аллооһумма баарик ланаа фий самари-наа, ва баарик ланаа фий мадийнатинаа ва баарик ланаа фий соо-’инаа ва баарик ланаа фий муддинаа».**

187. О, Аллаһ! Биздин мөмөлөрүбүзгө, шаарыбызга береке бер! Жана биздин таш таразаларыбызга береке бер!

## 77.Чүчкүргөндөгү дуба

188. Пайгамбарыбыз саллаллоһу алайһи ва саллам айтты:

«Эгер силерден бирөөңөр чүчкүрчү болсо

الْحَمْدُ لِلَّـهِ

**«Альхамду лилаh»** (Аллаhка шүгүр) десин. Ал эми, жанындагы адам ага

يَرْحَمُكَ اللهُ

**«Ярхамука Аллаh»** (Сага Аллаh ырайым кылсын) деп дуба кылсын. Андан кийин чүчкүргөн адам кайрадан уккан кишиге

يَهْدِيكُمُ اللهُ وَيُصْلِحُ بَالَكُمْ

**«Яхдийкум Аллаhу ва яслух баалакум»**

(Аллаh сени туура жолго баштап, дилиңди тазартсын) деп жооп айтсын».

## 78. Эгер бир каапыр чүчкүрүп "Альхамду лилаh" десе ага эмне деп жооп айтат?



١٨٩ – «يَهْدِيكُمُ اللهُ وَيُصْلِحُ بَالَكُمْ»

**«Йаhдий кумуллооhу ва юслиху баалакум»**

189. Аллаh силерди туура жолго баштап дилиңерди тазартсын!

## 79. Үйлөнүүчүлөргө дуба берүү

١٩٠ – «بَارَكَ اللهُ لَكَ، وَبَارَكَ عَلَيْكَ، وَجَمَعَ بَيْنَكُمَا فِي خَيْرٍ»

**«Баарокал-лооhу лак(а), ва баарока \`алайка, ва жама\`а байнакумаа фий хойр».**

190. Аллаh сага береке берсин жана сага береке жаадырсын жана араңарды жакшылыкта кошсун (башыңар жакшылыкта кошулсун).

## 80. Үйлөнүүчү эркектин дубасы

«اللَّهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ خَيْرَهَا وَخَيْرَ مَا جَبَلْتَهَا عَلَيْهِ وَأَعُوذُ بِكَ مِنْ شَرِّهَا وَشَرِّ مَا جَبَلْتَهَا عَلَيْهِ»

**«Аллооhумма инний ас-алука хойроhаа ва хойро маа жабалтаhаа `алайhи ва а`уузу бика мин шарриhаа ва шарри маа жабалтаhаа `алайh».**

191. О, Аллаh! Мага аялымдын жакшылыгын жана Өзүң жараткан (анын) табиятынын жакшы жактарын көргөз! Анын Өзүң жараткан табиятынын жамандыгынан Өзүң сакта!

## 81. Жыныстык кошулуунун алдында айтылчу дуба

١٩٢ – «بِسْمِ اللهِ. اللَّهُمَّ جَنِّبْنَا الشَّيْطَانَ، وَجَنِّبِ الشَّيْطَانَ مَا رَزَقْتَنَا»

**«Бисмиллааh, Аллооhумма жаннибнаш-шайтоона, ва жанни-**



**биш-шайтоона маа розактанаа».**

192. Бисмилаh, о Аллаh! Бизден жана бизге ырыскы кылып берээр нерселериңден шайтанды алыстат!

*(түшүндүрмө: бул дубадагы «ырыскы» дегенден максат болочок перзенттер болсо керек. Валлаhу аълам. — котормочу).*

## 82. Ачуу келгендеги дуба

١٩٣ – «أَعُوذُ بِاللهِ مِنَ الشَّيْطَانِ الرَّجِيمِ»

**«А'увзу бил-лааhи минаш-шайтоонир-рожийм».**

193. Аллаhтын каарына кабылып, ташбараң кылынып айдалган шайтандан Алла сактасын!

## 83. Кыйналып, азап чеккен адамды көргөндөгү дуба

١٩٤ – «الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي عَافَانِي مِمَّا ابْتَلَاكَ بِهِ وَفَضَّلَنِي عَلَى كَثِيرٍ مِمَّنْ خَلَقَ تَفْضِيلًا»

**«Алхамду лил-лаhил-лазии “аафааний мим-мабталаака биhи ва фаддалланий “алаа касиирим мим-ман холако тафдийлаа».**

194. Сени сынаган нерсе менен мени сынабаган жана мени көп калктарынан пазилеттүү кылган Аллаhка шүгүр!

## 84. Отуруштарда окулчу дуба

195. Ибн Умар (радыаллоhу анhу) айтты: «Пайгамбарыбыз (саллаллоhу алайhи ва саллам) бир мажилисте (отурушта) отурган болсо, жүз ирет төмөндөгү дубаны окумайын туруп кетпейт болчу:

«رَبِّ اغْفِرْ لِي وتُبْ عَلَيَّ إِنَّكَ أَنْتَ التَّوَّابُ الغَفُورُ»

**«Роббиг-фирлий ва туб “алаййа иннака антат-тавваабул-гафуур».**

«О Раббим! Мени кечир, тообомду кабыл ал! Албетте Сен кечирүүчү жана тообаны кабыл алуучусуң!»

## 85. Ар кандай отуруштун аягында окулчу (каффарат) дуба



196. Айша энебиз (Алла андан ыраазы болсун) айтты: «Мен андан: «Эй Аллаhтын элчиси, сиз бардык намаздарыңыздын, куран окуганыңыздын жана ар кандай отуруштарыңыздын аягында белгилүү бир сөздөрдү окуйсуз (ал кандай сөздөр?) »,- деп сурадым. Ал мага мындай деп жооп берди: «Ооба, эгер отурушта жакшы сөздөр сүйлөнгөн болсо, ал дубалар жакшылык үстүнө жакшылык болот. А эгер жаман сөз сүйлөнгөн болсо, ал жаман сөздүн күнөөлөрүнө бул дубалар каффарат (кечирим) болот. Ал дуба (сөздөр) төмөндөгүчө:

١٩٦ - «سُبْحَانَكَ اللَّهُمَّ وَبِحَمْدِكَ، أَشْهَدُ أَنْ لَا إِلَهَ إِلَّا أَنْتَ، أَسْتَغْفِرُكَ وَأَتُوبُ إِلَيْكَ»

**«Субхаанакал-лооhумма ва бихам-дик(а), ашhаду аллаа илааhа иллаа ант(а), астагфирука ва атувбу илайк»’.**

О Аллаh! Мен Сени бардык жаман сы-

паттардан аруулайм жана Сага шүгүр кылам. Эч бир Кудай жок, жалгыз Өзүң барсың! О Аллаһ! Мен Сенден кечирим сурайм жана Сага тооба кылам!

## 86. «Аллаһ сени кечирсин» деген кишиге дуба

197. Абдулла ибн Сиржис радияллаһу анһу айтты: «Мен пайгамбардын саллаллоһу алайһи ва саллам үйүнө келип, тамагын жеп: «Алла сизди кечирсин» деп дуба кылган элем. Аллаһтын элчиси мага:

١٩٧ - «وَلَكَ»

**«Ва лака».**

«Сени дагы кечирсин» деп жооп берди.

## 87. Сага жакшылык кылган кишиге кандай бата (дуба) берүү керек



١٩٨ - «جَزَاكَ اللهُ خَيْراً»

**«Жазаакал-лооһу хойрон».**

198. Аллаһ сени жакшылык менен сыйласын!

## 88. Дажжалдан сактануунун дубасы

199. «Кахф» сүрөсүнүн абалкы он аятын окуйт.

Ар бир намаздын «Ташаххуд» дубасынын артынан «О Аллаһ! Дажжалдын азгыруусунан Өзүң сакта» деп дуба кылат.

## 89. “Мен сени Аллаһ үчүн сүйөм” деген кишиге жооп:

٢٠٠ - «أَحَبَّكَ الَّذِي أَحْبَبْتَنِي لَهُ»

**«Ахаббакал-лазий ахбабтаний лаһ»**

200. Сен мени Аллаһ үчүн сүйгөн болсоң Аллаһ Таалам сени да сүйсүн.

## 90. Сага мал-дүйнөсүн бергиси

келген кишиге жооп

٢٠١- «بَارَكَ اللهُ لَكَ فِي أَهْلِكَ وَمَالِكَ»

**«Баарокаллооhу лака фий аhлика ва маалик».**

201. Аллаh сенин үй-бүлөңө жана мал-дүйнөңө береке берсин!

## 91. Муктаж болгондо карыз берип турган кишиге айтылчу дуба

٢٠٢- «بَارَكَ اللهُ لَكَ فِي أَهْلِكَ وَمَالِكَ، إِنَّمَا جَزَاءُ السَّلَفِ الْحَمْدُ وَالأَدَاءِ»

**«Баарокаллооhу лака фий аhлика ва маа-лик(а), иннамаа жазааус-салафил хамду вал-адаа».**

202. Аллаh сенин үй-бүлөңө жана дүнүйөңө берекет берсин! Албетте карыздын сыйлыгы – шүгүрчүлүк жана карызды үзүү.



## 92. Ширктен корккон адамдын дубасы

٢٠٣- «اللَّهُمَّ إِنِّي أَعُوذُ بِكَ أَنْ أُشْرِكَ بِكَ وَأَنَا أَعْلَمُ، وَأَسْتَغْفِرُكَ لِمَا لَا أَعْلَمُ»

**«Аллооhумма инний а'уузу бика ан ушрика бика ва ана а "лам(у), ва астагфирука лимаа лаа а'лам».**

203. О, Аллаh! Билип же билбей Өзүңө (бир нерсени) шерик кылып коюудан сактай көр! Мен Сенден кечирим сурайм!

## 93. «Аллаh сизди кут-берекелүү кылсын!» деген кишиге жооп

٢٠٤- «وَفِيكَ بَارَكَ اللهُ»

**«Ва фийка баарокаллооh».**

204. Аллаh сизди дагы кут-берекелүү кылсын!

## 94. Ырым-жырымдан жийиркенген кишинин дубасы

٢٠٥– «اللَّهُمَّ لَا طَيْرَ إِلَّا طَيْرُكَ، وَلَا خَيْرَ إِلَّا خَيْرُكَ، وَلَا إِلَـهَ غَيْرُكَ»

**«Аллооhумма лаа тойро иллаа тойрука, ва лаа хойро илла хойрук(а) ва лаа илааhа гойрук».**

205. О, Аллаh! (Ырым-жырым) кушу жок. Бир гана Сенин (чын) кушуң бар. Өзүң бермейинче эч бир жакшылык келбейт. Өзүңдөн башка кудай жок!

(Исламдан илгерки (жахилия) доорунда куштардын учуу багытына карап пал ачуу ырымы бар болчу. Бул дуба ошол ырым-жырымдын арам экенин билдирет).

## 95. Улоого (же унаага) мингендеги дуба

٢٠٦– بِسْمِ اللهِ، الْحَمْدُ لِلَّـهِ

**«Бисмиллаah(и), алхамду лиллааh».**



206. Аллаhтын ысмы менен! Аллаhка мактоолор болсун – деп төмөндөгү аятты окуйт:

﴿ سُبْحَٰنَ ٱلَّذِى سَخَّرَ لَنَا هَٰذَا وَمَا كُنَّا لَهُۥ مُقْرِنِينَ ۞ وَإِنَّآ إِلَىٰ رَبِّنَا لَمُنقَلِبُونَ ﴾

**«Субхаанал-лазий саххоро ланаа hаазаа-ва  маа куннаа лаhуу мукриниин  ва иннаа илаа роббинаа ламунколибувн».**

Бизге ушул улоону моюн сундуруп койгон  Аллаh Таала аруу, пакиза! (Эгер Ал моюн сундурбаганда) биз буга жакындаша албайт элек. Бардыгыбыз - Раббибизге кайтуучубуз!

*(“Зухруф” сүрөсү, 13-аят)*

«الْحَمْدُ لِلَّـهِ، الْحَمْدُ لِلَّـهِ، الْحَمْدُ لِلَّـهِ اللهُ أَكْبَرُ، اللهُ أَكْبَرُ، اللهُ أَكْبَرُ، سُبْحَانَكَ اللَّهُمَّ إِنِّي ظَلَمْتُ نَفْسِي فَاغْفِرْ لِي فَإِنَّهُ لَا يَغْفِرُ الذُّنُوبَ إِلَّا أَنْتَ»

**«Алхамду лиллааһ(и), алхамду лил-лааһ(и), алхамду лиллааһ(и), Аллооһу Акбар(у), Аллооһу Акбар(у), Аллооһу акбар, субхаанакал-лооһумма инний золамту нафсий фаг-фирлий, фаиннаһуу лаа яг-фируз-зунууба иллаа ант».**

Аллаһка мактоолор болсун! Аллаһка мактоолор болсун! Аллаһка мактоолор болсун!

Аллаһ Улук! Аллаһ Улук! Аллаһ Улук!

Эй, Аллаһым! Сен аруу-тазасың. Албетте, мен өзүмө зулум кылып койдум. Мени кечире көр! Албетте, күнөөлөрдү Сенден башка эч ким кечирбейт.

## 96. Сапарга чыккандагы дуба

٢٠٧– اللهُ أَكْبَرُ، اللهُ أَكْبَرُ، اللهُ أَكْبَرُ،
﴿ سُبْحَانَ ٱلَّذِى سَخَّرَ لَنَا هَٰذَا وَمَا كُنَّا لَهُ



مُقْرِنِينَ ❋ وَإِنَّآ إِلَىٰ رَبِّنَا لَمُنقَلِبُونَ ﴾ «اللَّهُمَّ إِنَّا
نَسْأَلُكَ فِي سَفَرِنَا هَٰذَا الْبِرَّ وَالتَّقْوَىٰ، وَمِنَ
الْعَمَلِ مَا تَرْضَىٰ، اللَّهُمَّ هَوِّنْ عَلَيْنَا سَفَرَنَا
هَٰذَا وَاطْوِ عَنَّا بُعْدَهُ، اللَّهُمَّ أَنْتَ الصَّاحِبُ
فِي السَّفَرِ، وَالْخَلِيفَةُ فِي الْأَهْلِ، اللَّهُمَّ إِنِّي
أَعُوذُ بِكَ مِنْ وَعْثَاءِ السَّفَرِ، وَكَآبَةِ الْمَنْظَرِ،
وَسُوءِ الْمُنْقَلَبِ فِي الْمَالِ وَالْأَهْلِ»

**«Аллооһу Акбар(у), Аллооһу Акбар(у), Аллооһу Акбар(у), «Субхаанал-лазий саххоро ланаа һаазаа ва маа куннаа лаһуу мукринийн(а). Ва иннаа илаа роббинаа ла мунколибувн». «Аллооһумма иннаа нас алука фий сафа-ринаа һаазаа ал бир-ро ваттокуваа, ва миннал-'амали маа тардоо, Аллооһумма һаввин `алайнаа сафаранаа һаазаа ватви `аннаа бу`дах(у), Аллооһумма ан-тас-соохибу фис-сафари, вал-хо-**

**лийфату фил-аhли. Аллооhумма инний а’уузу бика мин ва’саа-ис-сафар(и), ва каабатил-манзар(и), ва сув ил мунколаби фил-маали вал-аhл».**

207. Аллаh Улук! Аллаh Улук! Аллаh Улук! *(Бизге ушул улоону моюн сундуруп койгон Аллаh Таала аруу, пакиза! (Эгер Ал моюн сундурбаганда) биз буга жакындаша албайт элек. Бардыгыбыз - Раббибизге кайтуучубуз!) (Зухруф сүрөсү, 13-аят)*

О, Аллаh! Биз ушул сапарыбызда Сенден жакшылык менен такыбалыкты жана Өзүң ыраазы болгон амалды сурайбыз. О, Аллаh! Бул сапарыбызды бизге жеңил кыл! Анын алыстыгын бизге жакын кыл! О, Аллаh! Сапардагы жолдошум Өзүңсүң! Ошондой эле үй-бүлөм менен калган да Өзүңсүң! О, Аллаh! Мени сапардын машакаттарынан, жаман көрүнүштөрдөн, ошондой эле малыма, үй-бүлөмө жаман акыбалда кайтуудан Өзүң сакта!

Ал эми сапардан үйүнө кайтканда дагы ушул эле дубаны окуп акырына



төмөндөгүлөрдү кошумча кылат:

آيِبُـــونَ، تَائِبُـــونَ، عَابِدُونَ، لِرَبِّـنَا حَامِدُونَ

**«Аа-ибуун(а), таа-ибуун(а), “аабидууна, лироббинаа хаа-мидуун(а)».**

Биз тооба кылып, ибадат кылып жана Раббибизге шүгүр кылып кайтып келе жатабыз!

## 97. Бир шаар же айылга кирип бара жаткандагы дуба

٢٠٨- «اللَّهُمَّ رَبَّ السَّمٰوَاتِ السَّبْعِ وَمَا أَظْلَلْنَ، وَرَبَّ الأَرَضِينَ السَّبْعِ وَمَا أَقْلَلْنَ، وَرَبَّ الشَّيَاطِينِ وَمَا أَضْلَلْنَ، وَرَبَّ الرِّيَاحِ وَمَا ذَرَيْنَ. أَسْأَلُكَ خَيْرَ هَـٰذِهِ الْقَرْيَةِ وَخَيْرَ أَهْلِهَا، وَخَيْرَ مَا فِيهَا،

**«Аллооhумма роббас-самаватис-саб’и ва маа азлолна, ва раббал-ародыйнас-саб’и ва маа аклална, ва роббаш-шайатийни ва маа адлална, ва роббар-рийаахи**

**ва маа зарайна. Ас-алука хойро hаазиhил-корйати ва хойро аhлиhаа, ва хойро маа фийhаа, ва а’уузу бика мин шарриhаа, ва шарри аhлиhаа ва шарри маа фийhаа».**

208. О, Аллаh! О, жети кабат асмандын жана алардын көлөкөсү түшкөн бардык нерселердин Раббиси! О, жети кабат жердин жана алар көтөрүп турган нерселердин Раббиси! О, шайтандардын жана алар азгырган бардык нерселердин Раббиси! О, шамалдардын жана бардык шамал учурган нерселердин Раббиси! Мен Сенден ушул айылдын жана айыл элинин жакшылыктарын сурайм! Мен Сенден айыл ичиндеги жаамы жакшылыктарды сурайм! Мени ушул айылдын, анын элинин жамандыгынан жана айыл ичинде болгон бардык жамандыктардан сакта!



## 98. Базарга кирип бара жаткандагы дуба

٢٠٩ – « لَا إِلَـٰهَ إِلَّا اللهُ وَحْدَهُ لَا شَرِيكَ لَهُ، لَهُ الْمُلْكُ وَلَهُ الْحَمْدُ، يُحْيِي وَيُمِيتُ وَهُوَ حَيٌّ لَا يَمُوتُ، بِيَدِهِ الْخَيْرُ، وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ»

**«Лаа илааhа иллал-лооhу вахдаhу лаа шарийко лаh(у), лаhул-мулку ва лаhул-хамд(у), юхйий ва юмийту ва hува хайюл-лаа ямувт(у), биядиhил-хойр, ва hува `алаа кулли шай ин кодийр».**

209. Эч бир кудай жок, жалгыз Аллаhтын Өзү бар. Анын шериги жок! Мүлк (бардык ааламдар) Аныкы. Мактоо (дагы) Ага таандык. Өмүр берүүчү да, Өлтүрүүчү да Анын Өзү. Ал – Тирүү. Эч качан өлбөйт! Жакшылык - Анын колунда. Ал - бардык ишке Кадыр-кудуреттүү!»

## 99. Улоо мөңкүп кеткендеги дуба

٢١٠- «بِسْمِ اللهِ» «Бисмиллаh»

210. Алланын аты менен.

### 100. Сапарга чыгуучунун журтта калуучуларга дуба берүүсү

٢١١- «أَسْتَوْدِعُكُمُ اللهَ الَّذِي لَا تَضِيعُ وَدَائِعُهُ»

**«Аставди'укумул-лооhал-лазий лаа тадый `у вадаа-и `уh».**

211. Мен силерди Аллаhка аманат калтырам. Алла - аманаттарды бекем сактоочу.

### 101. Журтта калуучунун сапарга чыгуучуга бата (дуба) берүүсү

٢١٢- أَسْتَوْدِعُ اللهَ دِينَكَ، وَأَمَانَتَكَ، وَخَوَاتِيمَ عَمَلِكَ»

**«Аставди'ул-лооhа дийнак(а), ва амаанатак(а) ва хаваатима `амалик».**

212. Мен да сенин диниңди, аманатыңды жана иштериңдин натыйжасын Аллаhка тапшырам!



٢١٣- «زَوَّدَكَ اللهُ التَّقْوَى، وَغَفَرَ ذَنْبَكَ، وَيَسَّرَ لَكَ الْخَيْرَ حَيْثُ مَا كُنْتَ»

**«Заввадакал-лооhут-такуваа, ва гафа-ро занбака, ва яссаро лакол-хайро хайсу маа кунт».**

213. Аллаh Таала сага такыбааны гүлазык кылсын, күнөөлөрүңдү кечирсин жана кайда болсоң жакшылыкты сага жеңил кылсын!

### 102. Сапардагы кишинин өргө чыгып баратканда такбир, ылдыйышка жүргөндө тасбих айтуусу

214. Жабир[радыяллоhу анhу] айтты: «Биз (пайгамбар менен бирге болгон сапарларда) өргө баратканда («Аллаhу акбар» деп) такбир, ал эми ылдыйышка жүргөндө («СубханАллаh» деп) тасбих айтар элек».

*(Караныз: «аль-Бухари маъал фатх» 6/ 135)*

## 103. Мусапырдын (сапардагы кишинин) эрте мененки дубасы

٢١٥- «سَمَّعَ سَامِعٌ بِحَمْدِ اللهِ، وَحُسْنِ بَلَائِهِ عَلَيْنَا. رَبَّنَا صَاحِبْنَا، وَأَفْضِلْ عَلَيْنَا عَائِذاً بِاللهِ مِنَ النَّارِ»

**«Сами'а (же болбосо: самма'а) саа-ми'ум-бихамдил-лааһ(и), ва хусни балааиһи `алайнаа, Робба-наа соохибнаа, ва афдил 'алайна 'ааизам биллааһи мин ан наар».**

215. Биздин Аллаһты мактаган сөздөрүбүздү жана Анын сыноосу жакшы экенин угуучу башкаларга угузсун. О, Раббибиз! Ар дайым бизге жолдош бол жана бизге пазилетинди көргөз! Бизди тозок азабынан сакта!

## 104. Жолоочунун бир орунга конгондогу дубасы



٢١٦- «أَعُوذُ بِكَلِمَاتِ اللهِ التَّامَّاتِ مِنْ شَرِّ مَا خَلَقَ»

**«А `уузу би -калимаатил -лааһит -таам-маати мин шарри маа хо-лак».**

216. Аллаһтын толук, кемчиликсиз сөздөрү менен Өзү жараткан нерселердин жамандыгынан Өзүнө сыйынам.

## 105. Сапардан кайткан кишинин дубасы

Сапардан кайтуучу киши ар бир дөңсөөгө көтөрүлгөн сайын “Аллаһу ак-бар!” деп төмөндөгү дубаны окуйт:

«لَا إِلَـهَ إِلَّا اللهُ وَحْدَهُ لَا شَرِيكَ لَهُ، لَهُ الْمُلْكُ، وَلَهُ الحَمْدُ، وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ، آيِبُونَ، تَائِبُونَ، عَابِدُونَ، لِرَبِّنَا حَامِدُونَ، صَدَقَ اللهُ وَعْدَهُ، وَنَصَرَ عَبْدَهُ، وَهَزَمَ الْأَحْزَابَ وَحْدَهُ»

**«Лаа илааһа иллал-лооһу**

**вахдаһу лаа шарийка лаһу, лаһул-мулку, ва лаһул-хамд(у), ва һува `алаа кулли шай-ин кодийр-(ун), аа-ибуун(а), тааибууна `аа-бидуун(а), лироб-бинаа хаамиду-ун, содакал-лооһу ва`даһу, ва на-саро `абдаһу, ва һазамал-ахзааба вахдаһ».**

217. Аллаһтан башка эч бир кудай жок. Мүлк Ага таандык жана Ал мактоолорго ылайык. Ал бардык нерселерге Кадыр. Биз Раббибизге тооба келтирип, кулчулук кылып жана Ага мактоо айтып келе жатабыз. Аллаһ Өз убадасында турду жана Өзүнүн пендесине жардам берип, Жалгыз Өзү топтошкон тайпаларды жеңди.

## 106. Иши оңунан келип, кубанганда окулчу дуба

Пайгамбарыбыз бир нерсеге кубанганда:

«الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي بِنِعْمَتِهِ تَتِمُّ الصَّالِحَاتُ»

**«Алхамду лиллааһил-лазий бини `матиһи татиммус-соолиха-ат».**

218. Жакшы амалдар Анын неъматы себептүү толук бүтүп турган Аллаһка мактоолор болсун!

Ал эми жаман ишке кабылганда:

«الْحَمْدُ لِلَّهِ عَلَىٰ كُلِّ حَالٍ»

**«Алхамду лиллааһи “алаа кулли хаал».**

«Ар кандай ахыбалда Аллаһка шүгүр» - дечү эле.

*(Түшүндүрмө: биздин пайгамбарыбыз саллаллооһу алайһи ва саллам: «Дүйнө иштеринде өзүндөн төмөн ахыбалдагыларга карап жаша – шүгүр кылуучу болосун»,- деген. Ушул улук таалимге ылайык, маселен колу сынып калган адам колу тап-такыр үзүлүп түшүп калбаганга, жашоодон кыйналган адам ачкачылыктан өлбөгөнүнө , жакшы көргөн кишисинен ажырап калган адам өзү сүйгөн адамдардын бардыгы кырылып калбаганына…*

*ж.б.у.с. карап шүгүр кылуусу керек. — Котормочу)*

## 107. Пайгамбар [саллаллоhу алайhи ва саллам] га салават (дуба) айтуунун пазилеттери

Пайгамбар [саллаллоhу алайhи ва саллам] айтты:

219. Ким мага бир салават айтса, ага Аллаh Таала он салават айтат.

220. Менин мүрзөмдү эл чогулуп майрам өткөрчү орун кылып албагыла! Силер (болгону) мага салават айткыла. Өзүңөр кай жерде болсоңор да салаватыңар мага жете берет.

221. Менин атымды угуп туруп, мага салават айтпаган киши - бакыл.

222. Чындыгында Аллаhтын жер бетинде кезип жүрүүчү жана үммөтүмдүн салаваттарын мага жеткизүүчү периштелери бар.

223. Мага бир киши салам берсе, анын саламына жооп кайтаруу үчүн Аллаh менин жанымды кайра киргизет.



## 108. Саламдашууну таратуу

224. Бир мусулман экинчи бир мусулманга кездешкенде:

السَّلامُ عَلَيْكُم ورَحْمَةُ اللهِ وبَرَكَاتُه

**«Ассаалааму алайкум ва рахматул-лооhи ва баракаатуh».**

“Сиздерге Аллаhтын саламатчылыгы, мээрими жана берекеси болсун”,- дейт.

Ал эми экинчиси болсо:

وعَلَيْكُم السَّلامُ ورَحْمَةُ اللهِ وبَرَكَاتُه

**«Ва алайкумус-салааму ва рахматул-лооhи ва барокаатуh».**

“Сизге да Аллаhтын саламатчылыгы, мээрими жана берекелери болсун”,- деп жооп берет.

Пайгамбар [саллаллоhу алайhи ва саллам] айтты:

« Силер ыймандуу болмоюнча бейишке кире албайсыңар жана бири-бириңерди сүймөйүнчө ыймандуу боло албайсыңар! Эң оболу мен силерге бир нерсени

айтам, эгер ошону жасасаңар бирбирөөңөрдү сүйүүчү болосуңар: бири бириңерге дайым салам берип жүргүлө!»

225. Пайгамбар саллаллоһу алайһи ва саллам айтты:

«Ким өзүндө төмөндөгү үч нерсени топтой алса, ыйманды топтогон болот:

- Ынсап (ар нерсени тең бөлүшүү);
- Бардык адамдарга салам айтуу;
- Өзү муктаж болуп туруп, башкаларга садака (кайрымдуулук) берүү».

226. Абдулла ибн Умар (Алла алардан ыраазы болсун) айтты: «Бир киши Аллаһтын элчисинен: «Эң жакшы мусулманчылык (ислам) кандай болот?» деп сураганда, ал саллаллоһу алайһи ва саллам: «Эгер муктаждарды тойдурсаң жана тааныш-бейтааныштын бардыгына салам берсең, эң жакшы мусулманчылык – ушул»,- деп жооп берди».

## 109. Эгер каапыр киши «Ассаламу алейкум» деп салам берсе, ага кандай жооп берүү керек?



227. Пайгамбар саллаллоһу алайһи ва саллам айтты: “Эгер силерге Китеп ээлери (христиандар менен еврейлер салам берсе: “Ва алейкум” (Силерге дагы) деп жооп кайтаргыла”.

## 110. Короз кыйкырганда же эшек аңкылдаганда эмне кылуу керек?

228. Пайгамбарыбыз саллаллоһу алайһи ва саллам айтты:

«Эгер короздун кыйкырыгын уксаңар, Аллаһтан пазилет-кеңчилик сурагыла, анткени ал периштени көргөн болот. Ал эми кимиңер эшектин аңкылдаганын уксаңар, шайтандан коргоо сурагыла, анткени ал (эшек) шайтанды көргөн болот».

## 111. Түндөсү иттин үргөнүн укса

229. Пайгамбар саллаллоһу алайһи ва саллам айтты:

«Эгер силер түндөсү иттин үргөнүн же болбосо эшектин аңкылдаганын уксаңар, алардын жамандыгынан Аллаһтан коргоо сурагыла. Анткени алар силер

көрбөгөн нерселерди (жин-шайтандарды) көрөт».

### 112. Көңүлүн иренжиткен кишиге айтылчу дуба

« اللَّهُمَّ فَأَيُّمَا مُؤْمِنٍ سَبَبْتُهُ فَاجْعَلْ ذٰلِكَ لَهُ
قُرْبَةً إِلَيْكَ يَوْمَ الْقِيَامَةِ»

**«Аллооһумма фа-айюмаа му’минин сабабтуһу фаж’ал заалика лаһу курбатан илайка йавмал-киямаһ».**

230.«О, Аллаһ! Мен кайсы момундун көңүлүн иренжиткен болсом, аны (ошол иренжитүүмдү) ошол момун үчүн Кыямат күнүндө Өзүңө жакындатуучу сооп-ко айландыр!»

### 113. Мусулман киши бир мусулманды мактаганда эмне дейт?

231. Пайгамбар саллаллоһу алайһи ва саллам айтты:

“Эгер силерден бир киши бурадарын мактамакчы болсо, мындай десин: “Мен баланчаны тигиндей-мындай (жакшы-



лыктарын айтат) деп ойлойм, бирок Аллаһ Таала жакшыраак билүүчү. Мен эч кимди Аллаһка мактап мүнөздөмө бере албаймын. Болгону Аны тигиндей-мындай деп эсептейм”.

### 114. Мусулман киши бирөөдөн мактоо укканда эмне дейт?

٢٣٢- « اللَّهُمَّ لَا تُؤَاخِذْنِي بِمَا يَقُولُونَ،
وَاغْفِرْ لِي مَا لَا يَعْلَمُونَ [وَاجْعَلْنِي خَيْراً
مِمَّا يَظُنُّونَ]»

**«Аллоһумма лаа туаахизний бимаа якувлувна вагфир ли маа лаа я’ламувна (важ алний хойром мим маа язуннувн»).**

232. О, Аллаһ! Алар айтып жаткан сөздөр үчүн мени жазалай көрбө! Менин алар билбеген күнөөлөрүмдү кечир! Жана мени алар ойлогондон да жакшы кыл!

### 115. Хадж же умра ихрамын байлаган киши эмне деп талбийя айтат?

٢٣٣– لَبَّيْكَ اللَّهمَّ لَبَّيْكَ لَبَّيْكَ لاَ شَرِيكَ لَكَ لَبَّيْكَ إِنَّ الحَمْدَ وَ النِّعْمَةَ لَكَ وَ المُلْكَ لاَ شَرِيكَ لَكَ.

**«Лаббайка-Алооhумма лаббайк, лаббайка лаа шарийка лака лаббайк, иннал-хамда, ван-ни'мата, лака вал-мулк, лаа шарийка лак».**

233. О, Аллаh! Мына мен сенин алдыңдамын. Мына мен сенин алдыңдамын. Сенин эч бир шеригиң жок. Албетте, мактоо, неъмат жана мүлк сеники! Сенин шеригиң жок!

### 116. Каабанын кара таш турган бурчуна келгенде такбир айтуу

234. Пайгамбарыбыз саллаллоhу алайhи ва саллам төөгө минип Каабаны тооп кылды. Кара таш турган бурчтун тушуна келген сайын колундагы нерсе менен ага ишаарат кылып такбир айтты.



Радияллаhу анhу

### 117. Каабадагы «Рукн аль ямаани» менен «хажар аль-асвад»тын арасында окулчу дуба

٢٣٥– « رَبَّنَآ ءَاتِنَا فِى ٱلدُّنْيَا حَسَنَةً وَفِى ٱلْأَخِرَةِ حَسَنَةً وَقِنَا عَذَابَ ٱلنَّارِ »

**«Роббонаа аатинаа фиддунйаа хаса-натав ва фил-аахироти хасанатав вакинаа "азаабан-наар».**

235. "О, Раббим! Мага дүйнөдө да акыретте да жакшылык бер жана тозок азабынан сакта!»

*("Бакара" сүрөсү, 201-аят)*

### 118. Сафаа жана Марвада (Ажы мезгилинде) тургандагы дуба

Жабир деген сахааба пайгамбар саллаллоhу алайhи ва саллам дын ажы кылганын сыпаттап, мындай деди: «Аллаhтын элчиси Сафаага жакындашканда төмөнкү дубаны окучу:

﴿ إِنَّ ٱلصَّفَا وَٱلْمَرْوَةَ مِن شَعَآئِرِ ٱللَّهِ ﴾

**«Иннас-софаа вал-марвата мин ша’аа ирил-лааһ».**

“Чындыгында Сафаа менен Марва - Аллаһтын ибадаттарынын бири. (“Бакара”, 158-аят). Андан кийин Аллаһтын элчиси:

“Мен Аллаһ аятта биринчи айткан жерден баштаймын” деп жүрүүнү Сафаадан баштап, анын чокусуна чыгып, Байтуллаһка жүзүн каратып, Аллаһтын жалгыздыгын кайталап, такбир айтып, төмөндөгү дубаны окучу:

« لَا إِلَـٰهَ إِلَّا اللهُ
وَحْدَهُ لَا شَرِيكَ لَهُ، لَهُ الْمُلْكُ وَلَهُ الْحَمْدُ
وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ، لَا إِلَـٰهَ إِلَّا
اللهُ وَحْدَهُ، أَنْجَزَ وَعْدَهُ، وَنَصَرَ عَبْدَهُ،
وَهَزَمَ الْأَحْزَابَ وَحْدَهُ»

**«Лаа илааһа иллал-лооһу вахдаһу лаа шариика лаһ(у) лаһул-мулку ва лаһул хамду ва һува `алаа кулли шай-ин кодиир, лаа илааһа иллал-лооһу вахдаһ(у), анжаза ва`даһ(у), ва насаро `абдаһ(у), ва**



**һазамол-ахзааба вахдаһ».**

Эч бир кудай жок, Аллаһтын Өзү бар. Анын шериги жок. Мүлк жана мактоо жалгыз Өзүнө таандык. Ал бардык нерсеге кудуреттүү. Аллаһтан башка эч бир кудай жок. Ал жалгыз! Ал Өз убадасына туруп, пендесине нусрат (жардам) берди жана жалгыз Өзү душман топторуна жеңүүчү болду!

Пайгамбарыбыз бул эки дубаны Марвага көтөрүлгөндө да окучу эле. Жана бул дубаларды 3 жолудан кайталачу.

*(Караныз: «Муслим» 2/888)*

## 119. Арафат (Арапа) күнүндөгү дуба

« لَا إِلَـٰهَ إِلَّا اللهُ وَحْدَهُ لَا شَرِيكَ لَهُ، لَهُ
الْمُلْكُ وَلَهُ الْحَمْدُ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ»

**«Лаа илааһа иллал-лооһу вахдаһу лаа шарийка лаһ(у) лаһул-мулку ва лаһул-хамду ва**

**hува `алаа кулли шай-ин кодийр».**

237. Пайгамбар[саллаллоhу алайhи ва саллам] айтты: «Мен жана менден илгерки бардык пайгамбарлардын Арафа күнүндө кылган эң жакшы дубасы мына бул:

«Эч бир кудай жок, Аллаhтын Өзү бар. Ал – жалгыз. Анын эч бир шериги жок. Мүлк жана мактоо жалгыз Ага таандык. Ал бардык нерсеге кадыр-кудуреттүү!»

## 120. Аль-машъар аль харамдагы[3] дуба

238 Жабир[радиаллоhу анhу] айтты: «Пайгамбарыбыз [саллаллоhу алайhи ва саллам] эң жакшы төөсүн минип, аль-машъар аль харамга келчү да кыбылага карап: такбир, тахлил жана тавхид айтып, Аллаhка дуба кылып, таң атканга чейин тура берчү. Анан күн чыгардан

[3] Аль-машъар аль харам – Муздалифа үрөөнү ушундай аталат.



бир аз илгери артына кайтчу.

*(түшүндүрмө: Такбир - Аллаhу Акбар (Алла улук)*

*Тахлил - ла илаhа иллАллаh (Аллаhтан башка кудай жок)*

*Тавхид - Ла илаhа иллаллоху вахдаху (Аллаhтан башка кудай жок. Ал – жалгыз)*

## 121. Жамра (Шайтанга таш атуу) мезгилиндеги дуба

239. Пайгамбар[саллаллоhу алайhи ва саллам] үч "жамранын" бардыгында ар бир ташын айтканда такбир айтып, анан илгерилейт болчу. Биринчи жана экинчи "жамрадан" соң кыбылага карап, колун бийик көтөрүп дуба кылчу. Ал эми үчүнчү- «акаба жамрасына» келгенде ар бир ташты айтканда такбир айтып, бирок токтобой, артына кайтып кетет болчу.

## 122. Бир ишке таң калып,

**толкунданганда айтылчу дубалар**

-٢٤٠ «سُبْحَانَ اللهِ!»

**«СубхаанАллаh»!**

240. Аллаhты кемчиликтүү сыпаттардан аруулайм.

-٢٤١ «اللهُ أَكْبَرُ»

**«Аллаhу Акбар»!**

241. Аллаh – Улук!

## 123. Кубанычтуу иш болгондо

242. Пайгамбар саллаллоhу алайhи ва саллам бир кубанычтуу иш болгондо, сажда кылып, Аллаhка шүгүрчүлүк билдирчү.

## 124. Денесинин бир жеринде оору сезген адам эмне кылуу керек?

243. Колун ооруган жерине коюп үч жолу: «Бисмилаh» деп, жети жолу төмөнкү дубаны окуйт:

«أَعُوذُ بِاللهِ وَقُدْرَتِهِ مِنْ شَرِّ مَا أَجِدُ وَأُحَاذِرُ»

**«А'уузу биллаhи ва кудротиhи мин шарри маа ажиду ва ухаазир».**



Өзүм сезген жана кооптонгон ушул оорунун жамандыгынан коргоо тилеп, Аллаhка жана Анын кудуретине сыйынам!

## 125. Көз тийүүдөн корккон киши эмне кылат?

244. Пайгамбар саллаллоhу алайhи ва саллам айтты: «Силердин бирөөңөр жакын кишисинде, өзүндө же мал-жанында бир таң калычтуу (жаман) өзгөрүүнү көрсө, аларга берекет тилеп, дуба кылсын. Анткени, көз тийүү – бул чындык».

*(Караныз: «Ахмад» 4/447; «Сахих ул жами» 1/212)*

## 126. Коркcондо эмне деш керек?

-٢٤٥ «لَا إِلَـٰهَ إِلَّا اللهُ!»

**Ла илаhа иллАллаh!**

245. Аллаhтан башка кудай жок!

## 127. Союш сойгондо эмне дейт?

-٢٤٦ «بِسْمِ اللهِ وَاللهُ أَكْبَرُ [اللَّهُمَّ مِنْكَ وَلَكَ] اللَّهُمَّ تَقَبَّلْ مِنِّي»

**«Бисмил-лааhи валлооhу акбар(у), [Аллооhумма минка ва лак.] Аллооhумма такоббал минний».**

246. Аллаhтын ысымы менен! Аллаh эң улук! О Аллаh! Бул малды сен бердиң жана сен үчүн соемун! О, Аллаh! Ушуну менден кабыл кыл!

(Союш эки түрлүү болот: 1) «Забх» - бул бардык мусулмандарга белгилүү болгон адаттагыдай союу. 2) «Нахр» - жатккырып союуунун мүмкүнчүлүгү болбогон төө, күчтүү өгүз, талаадагы жапайы болуп калган ат сыяктуу жаныбарларды союунун жолу. Мындай жаныбарлар моюндун мууздалчу жерине (акырекке) же болбосо жүрөк тушка найза, кылыч сыяктуу узун, миздүү куралдарды матырып алуу менен «союлат». Котормочу)

## 128. Жин-шайтандардын азгырыгын кайтаруу үчүн окулучу дуба



٢٤٧- «أَعُوذُ بِكَلِمَاتِ اللهِ التَّامَّاتِ الَّتِي لَا يُجَاوِزُهُنَّ بَرٌّ وَلَا فَاجِرٌ مِنْ شَرِّ مَا خَلَقَ، وَبَرأَ وَذَرَأَ، وَمِنْ شَرِّ مَا يَنْزِلُ مِنَ السَّمَاءِ، وَمِنْ شَرِّ مَا يَعْرُجُ فِيهَا، وَمِنْ شَرِّ مَا ذَرَأَ فِي الْأَرْضِ، وَمِنْ شَرِّ مَا يَخْرُجُ مِنْهَا، وَمِنْ شَرِّ فِتَنِ اللَّيْلِ والنَّهَارِ، وَمِنْ شَرِّ كُلِّ طَارِقٍ إِلَّا طَارِقاً يَطْرُقُ بِخَيْرٍ يَارَحْمٰنُ»

**«А `уузу бикалимаатил -лааhит -таам-маатил-латий лаа южаавизуhун на баррун ва лаа фаажирум-мин шарри маа холак ва баро-а ва заро-а, ва мин шарри маа янзилу минас-самаа-и, ва мин шарри маа я`ружу фийhаа, ва мин шарри маа заро-а фил-ард(и), ва мин шарри ма яхружу минhаа, ва мин шарри фитнатил-лайли ван-наhаар, ва мин шарри кулли тоорикин иллаа тоорикан ятруку**

**бихойрин йаа рохмаан».**

247. Аллаһ Тааланын жакшы адам да, жаман адам да Андан жогору боло албай турган каамил (толук) сөздөрү менен Ал жараткан, келбет берген жана өндүрүп чыгарган нерселердин жамандыгынан жана асмандан түшө турган нерселердин жамандыгынан жана асманга көтөрүлө турган нерселердин жамандыгынан жана жер бетинде өндүрүлгөн жана жер түбүнөн чыга турган нерселердин жамандыгынан, күн менен түндүн бүлүк салган жамандыктарынан жана ар кандай капыстан жакшылык алып келүүчү окуялардан тышкары күтүүсүз окуялардын жамандыгынан Өзүңдөн коргоо тилеймин, о Боорукер!

## 129. Истигфар жана тооба (күнөөлөрдү кечирүүнү суроо)

248. Аллаһка касам! Албетте мен бир күндө Аллаһтан жетимиш ирettен кобүрөөк кечирим сурап тооба кылам.



249. Аллаһтын элчиси *саллаллоһу алайһи ва саллам* айтты: “О, адамдар! Аллаһка тооба кылгыла! Мен дагы бир күндүн ичинде жүз жолу тооба кылам!»

250. Жана мындай деген: “Кимде ким:

أَسْتَغْفِرُ اللهَ الْعَظِيمَ الَّذِي لَا إِلَـٰهَ إِلَّا هُوَ الْحَيُّ الْقَيُّومُ وَأَتُوبُ إِلَيْهِ

**«Астагфируллооһал-’азиймаллазий лаа илааһа илла һувал-хайюл кай-йууму ва атуубу илайһ».**

Андан башка эч бир кудай болбогон Тирүү, Түбөлүк жашоочу жана Улуу Аллаһтан кечирим сурап, Ага Өзүңө тообо кыламын десе, Аллаһ ал кишини кечирет. Эгер ал маңдайдагы душмандан качкан болсо да.

251. Дагы мындай деген: “Аллаһтын пендеге эң жакын боло турган убактысы – түндүн соңку бөлүгү. Эгер күчүң жетсе, ошол саатта Аллаһты зикир кылуучулардан бол!

252. Дагы пайгамбарыбыз мындай деген: «Пенденин Раббисине эң жакын болгон мезгили – сажда. Демек, силер сажда кылып турган ахыбалда көп дуба кылгыла!»

253. Пайгамбар саллаллоhу алайhи ва саллам айтты: “Чындыгында менин жүрөгүм сыгылып калат[4] ”.

## 130. Тасбих, тахмид, тахлил жана такбирдин артыкчылыктары

(Тасбих - СубханАллаh, тахмид - Альхамду лилаh, тахлил - ла илаhа иллАллаh, такбир - Аллаhу Акбар)

254. Пайгамбар саллаллоhу алайhи ва саллам айтты:

«Ким бир күндө жүз жолу:

سُبْحَانَ اللهِ وَبِحَمْدِهِ

4 Бул жердеги “Жүрүгүм сыгылып калат” деген сөздүн мааниси Пайгамбарыбыз саллаллоhу алайhи ва саллам ар дайым Аллах Тааланы эске алып дуба кылып жана башка соап иштер менен болор эле. Кайсы бир мезгилде ушулардан бирөөсүн унутуп калган кээ бир убактарда жүрөгү сыгылып калат эле. Андан соң Аллахтан кечирим сурап, дагы ошол ахыбалына кайтат эле.



**«Субхан Аллаhи ва бихамдиhи»** десе, деңиздин көбүгүнчө чоң күнөөсү болсо да кечирилет».

(«Бул дубанын мааниси: « Аллаh Тааланы бардык кемчиликтүү сыпаттардан аруулайм жана бардык мактоолорду Ага арнайм»)

255. “Ким төмөндөгү дубаны бир күндө жүз ирет окуса, ага он даана кулду азат кылган кишинин сообу жана (ага кошумча) жүз соап жазылып, жүз күнөөсү өчүрүлүп, бул дуба кечке чейин ага шайтандан калканыч болот».

**Лаа илаhа иллал-Лооhу вахдаху. Лаа шарийка лаhу. Лаhул мульку. Ва лаhул хамду. Ва хува ъалаа кулли шай`ин Кадийр.**

Аллаhтан башка кудай жок. Ал – жалгыз! Анын шериги да жок! Мүлк (ааламдар) Аныкы жана бардык мактоолор Ага гана жарашат! Ал бардык нерсеге Кадыр

– кудуреттүү!

256. «Абу Хурайра Р.А.дан: «Аллаhтын элчиси саллаллоhу алайhи ва саллам айтты: «Эки келме (сөз) бар. Тилге өтө жеңил, бирок (кыматта) таразага коюлганда өтө салмактуу жана Аллаhка эң сүйкүмдүү. Ал сөздөр:

سُبْحَانَ اللهِ وَبِحَمْدِهِ سُبْحَانَ اللهِ الْعَظِيمِ

**СубаханАллаhи ва бихамдиhи, субаханАллаhил Азиийм.**

Аллаhты кемчиликтүү сыпаттардан аруулайм жана Аллаhка мактоолор болсун. Улуу Аллаhты бардык кемчиликтүү сыпаттардан аруулайм.

257. Пайгамбарыбыз саллаллоhу алайhи ва саллам айтты:

*“СубаханАллаhи вал хамду лиллаhи ва лаа илааhа иллал-Лааhу валлоohу Акбар,-* деп айтуу мен үчүн күндүн нуру түшүп турган бардык нерселерден да сүйкүмдүүрөөк.

(Дубанын мааниси: Аллаh аруу, пакиза. Ага мактоолор болсун. Аллаhтан башка эч бир кудай жок. Аллаh Улук!)



258. Бир күнү пайгамбарыбыз саллаллоhу алайhи ва саллам: “Силердин кимиңер ар күн сайын миң сайын жакшылык жасай алат”,-деди. Анда сахабалардын бири: “Эй, Аллаhтын элчиси, биздин кайсы бирибиз бир күндө миң жакшылык жасай алат эле?”- деп сурады. Ошондо пайгамбарыбыз саллаллоhу алайhи ва саллам: “Эгер ким 100 таспих айтса, ага миң жакшылык жазылат, же болбосо миң күнөөсү кечирилет”,- деди.

259. Пайгамбарыбыз саллаллоhу алайhи ва саллам айтты: “Кимде-ким: *“Субханнал-лооhиль Азыйми ва бихамдиhи”*,- десе, ал үчүн бейиште бир курма дарагы эгилет.

*(Дубанын мааниси: “Улуу Аллаh аруу, пакиза жана бардык мактоолор Ага ылайык”).*

260. «Абдуллаh ибн Кайс радиаллоhу анhу дан:

«Аллаhтын элчиси айтты: Эй Абдуллаh ибн Кайс, мен сага бейиш казналарынан бир казнаны көргөзөйүнбү?

Мен «Ооба, эй Аллаһтын элчиси»,- дедим. Ошондо Аллаһтын элчиси саллаллоһу алайһи ва саллам мага:

لَا حَوْلَ وَلَا قُوَّةَ إِلَّا بِاللهِ

***«Ла хавла ва ла куввата илла билаһ»***

(Бардык күч-кубат Аллаһка гана таандык),- деди".

261. Пайгамбарыбыз саллаллоһу алайһи ва саллам айтты: "Аллаһка эң сүйүктүү болгон 4 сөз төмөндөгүлөр:

*"Субаханаллоһи"* (Аллаһ – аруу, пакиза), *"Алхамдул лиллаһи"* (Бардык мактоо Аллаһка), *"Лаа илааһа иллал-лооһу"* (Аллаһтан башка кудай жок) жана *"Аллаһу Акбар"* (Аллаһ Улук). Кайсы биринен баштасаң дагы сага пайда берет".

262. «Саъд ибн Абу Ваккас радиаллоһу анһу дан: «Аллаһтын элчисине бир көчмөн араб келип: «Мага ар дайым айтып жүрчү бир (пайдалуу) сөз үйрөт»,- дегенде, Аллаһтын элчиси ага төмөндөгү дубаны



үйрөттү:

**«Лаа илааһа иллол-лооһу вахдаһу лаа шарийка лаһ. Аллооһу акбару кабийро, валхамду лиллааһи касийро, субхаанал-лооһи роббил-'ааламиин, лаа хавла ва лаа куввата иллаа биллааһил-'азиизил-хакийм».**

"Аллаһтан башка кудай жок. Ал жалгыз! Анын шериги да жок. Аллаһ – эң Улук! Аллаһка көп мактоолор болсун! Бардык ааламдардын Раббиси – Аллаһты аруулайм! Эң даанышман, эң күчтүү Аллаһтан өткөн күч-кубат жок!"

Анан көчмөн араб: «Булар Раббим үчүн арналган дуба экен, Өзүм үчүн эмне дейм?» деп сураганда, Аллаһтын элчиси: «Өзүң үчүн мындай деп жүргүн:

اللَّهُمَّ اغْفِرْ لِي، وَارْحَمْنِي، وَاهْدِنِي وَارْزُقْنِي

**«Аллооһуммаг-фирлий, вархамний, ваһ-диний вар-зукний».**

"О, Аллаһ! Мени кечир! Мага ырайым

кыл, туура жолго башта жана мага ырыскы бере көр!» - деди.

263. Эгер бир киши исламды кабыл алса, пайгамбар саллаллоhу алайhи ва саллам ага намаз окууну үйрөткөндөн кийин төмөндөгү сөздөр менен дуба кылууга буйруду:

اللَّهُمَّ اغْفِرْ لِي، وَارْحَمْنِي، وَاهْدِنِي، وَعَافِنِي وَارْزُقْنِي

**«Аллооhуммаг-фирлий, вархамний, ваhдиний, ва `аафиний, варзукний». О, Аллаh! Мени кечир! Мага ырайым кыл! Мени туура жолго башта! Жанымды сак-саламат кыл! Жана мени ырыскыландыр!»**

264. Пайгамбар саллаллоhу алайhи ва саллам айтты: “Дубалардын эң абзели мына булар: *“Алхамду лиллаh”* (Бардык мактоо Аллаhка), ал эми зикирлердин эң абзели *“Лаа илаhа иллаллоо*h*”* (Аллаhтан башка эч бир кудай жок)”.

265. Пайгамбар саллаллоhу алайhи ва саллам айтты: “Төмөндөгү сөздөрдү айтуу дагы жакшы-сооптуу иштердин катарына кирет:

سُبْحَانَ اللهِ، وَالْحَمْدُ لِلَّهِ، وَلَا إِلَٰهَ إِلَّا اللهُ، وَاللهُ أَكْبَرُ، وَلَا حَوْلَ وَلَا قُوَّةَ إِلَّا بِاللهِ

**«Субхаанал-лооhи, вал-хамду лиллааhи, ва лаа илааhа иллаллооhу, валлооhу акбар, ва лаа хавла ва лаа куввата иллаа биллааh».**

Аллаh (бардык кемчиликтүү сыпаттардан аруу-таза). Бардык мактоо Аллаhка ылайык. Аллаhтан башка эч бир кудай жок! Аллаh Улук! Бардык күч-кубат Аллаhка гана таандык.

## 131. Аллаhтын элчиси кантип тасбих айткан?

266. Абдуллаh ибн Амр радыяллоhу анhу айтты:

«Мен пайгамбар саллаллоhу алайhи ва саллам ды оң колунун бармактары менен (санап) тасбих айтып жатканын көрдүм».

## 132. Жалпы адептерге жана жакшы иштерге тиешелүү маселелер

Аллаһтын элчиси айтты: “Күн батып, кеч башталганда жаш балаңарды үйгө киргизгиле. Анткени бул мезгил жин-шайтандардын тыркырап тараган мезгили болот. Күн баткан соң бир аз убакыт өткөндөн кийин гана аларды чыгарсаңар болот. Эшиктерди Аллаһтын атын оозанып жапкыла! Жабылган эшиктерди шайтан ачпайт. Анан дагы сыртта калган баштыгыңарды, идиш-аягыңарды үйгө алып кирип, “Бисмиллаһ” айтып, үстүн жаап койгула. Эч болбогондо анын үстүнө бир нерсе коюп койгула. Мына ушундан кийин гана чырагыңарды өчүрсөңөр болот”.



## Соңку сөз

Аллаһ пайгамбарыбыз саллаллоһу алайһи ва саллам ды, анын үй-бүлөсүн жана бардык сахаабаларын Өз ырайымына алсын.

Аамийн!

*Шамсуддин Абдыкалык уулу*

*2002-жыл. Бишкек.*

## Мазмуну